2015 / 1437

TARJAMADA RISAALADA

# WAA KUMA MIDKA INXIRAAFAY «leeexday»?!

## ARAGTI GUUD OO KU SAABSAN WAAQICA KHILAAFAADKA U DHEXEEYA URURKA AL-QAACIDA IYO DOWLADDA ISLAAMIGA


AXMAD AL-XAMDAAN

XAFIDAHULLAAH


Labeik Media

# WAA KUMA MIDKA INXIRAAFAY (Leexday)?!

**Aragti guud oo ku saabsan waaqica khilaafaadka u dhexeeya Ururka Al-Qaacida iyo dowladda Islaamiga**

**Waxaa qoray walaalka:**

## Axmad Al-Xamdaan

**Xafidahullaah**

**○ 1437 / 2015**

# Hordhaca Tarjamaha Kitaabka.

Bismillaah. Waxaa mahad oo idil iska leh Allaah Cazza Wajalla oo inoo suurageliyey Tarjamada iyo soo saarida Buuggan kooban ee cinwaankiisu yahay "Waa Kuma Midka Inxiraafay" Laguna soo bandhigayo aragti ku saabsan waaqica Khilaafaadka u dhexeeya Al-Qaacida iyo Dowladda Islaamiga.

Buuggan waxaa qoray Walaalka lagu magacaabo Axmad Al-Xamdaan, wuxuuna ku dul istaagayaa waxa ka jira Inxiraafka xagga manhajka ku saleysan ee dowlada Islaamiga ay ku eedeysay Al-Qaacida iyo hadalkii Abuu Muxamed Al-Cadnaani ee ahaa in uu jiro farqi u dhexeeya Al-Qaacidadii Sheykh Usama iyo mida xilligan uu hogaamiyo Sheykh Dr. Ayman Ad-Dawaahiri.

Kitaabkan waxaa lagu falanqeynayaa mowduucyo kala duwan oo ku saabsan arimaha ay isku heystaan AlQaacida iyo dowlada Islaamiga sida gaaleysiinta Shiicada oo muran ba'an uu ka taagan yahay. Gaaleysiinta shaqsiyaadka ka tirsan kooxaha iyo dowladaha ridada. Isqabqabsiga ku saabsan beycadii ka dhexeysay AlQaacida iyo Dowlada Islaamiga. Arinta Mubaahalada. In laga garab dagaalamo jeyshul-Xurka suuriya. Hanaanka silmiyada iyo arimo kale oo fara badan.

Sababta ugu weyn ee nagu hogaamisay in aan tarjumno Buugan waxay tahay ka dib markii aan aragnay dad badan oo Soomaali ah oo aan la socon xaqiiqda ku saabsan Khilaafaadka waayadii dambe ka bilowday safka Jihaadka, Islamarkaana qof waliba uu u jiheystay hadba dhanka hawadiisu u badato isagoo aanan heysan hal-beeg uu wax ku qiyaaso, kana warqabin waxyaabaha asal ahaan la isku heysto.

Waxaan rajeyneynaa in dadka ku hadla Luuqada Soomaaliga ay wax badan ka faa'idi doonaan buugan, ayna ku kala garan doonaan cidda saxan ee ku taagan manhajkii la isku ogaa iyo cidda leexatay. Walaalka qoray buuggan iskuma mashquulin doono in Khilaafkan uu ka eego dhanka sharciga balse wuxuu soo gudbin doonaa hadalada, ficilada iyo qaab dhaqanka culimadii, Amiiradii iyo mashaayikhdii hore ee Jihaadka iyo cidda hadda ku taagan wadadii ay ku socdeen dadkaas, Isagoona dhanka kale soo gudbin doono ficilo ay kooxda Baghdadi ku eedeysay Al-Qaacida balse Iyada qudheeda ay horay ugu dhacday. Wuxuuna isku weydiin doonaa su'aallo dhowr ah.

Haddii aad aragto meel ay ku qoran tahay "Aragtida Tarjumaha" micnaheedu waa aragti aanan ku jirin Kitaabka gudahiisa balse uu soo kordhiyey qofka soo tarjamay kitaabka sababtoo ah arimaha qaar ee aan ku soo kordhinay risaalada waxaa ka mid ah dhacdooyin dhacay markii buugga la daabacay ka dib, sidaas darteed waxaan jecleysanay in aan soo gudbino dhacdooyinka qaar ee soo ifbaxay daabacaaddii Buugga ka dib maadama ay yihiin kuwo muhiim ah oo aanan qisada loog maarmin.

Sidoo kale waxaan ka cudurdaaraneynaa haddii uu naga dhacay khalad xagga qoraalka ama daabacaadda ah iyo xitaa mid dhanka tarjumada ah, Waxaana qof waliba ka codsaneynaa in uu halkaan noogu soo gudbiyo wixii khalad ah ee uu ku arko Kitaabkan.

E-mail:

Inxiraaf@gmail.com

# Waxaa Qoray:

**Ustaad Axmad Al-Xamdaan (Xafidahullaah)**

**30 December 2015**

# Waxaa La Tifaftiray

**30 March 2016**

# Waxaa La Tarjumay

August, 2016

Dul-Qacdah, 1437

## HORDHAC QORAAGA

Kitaabkan asal ahaan waa Silsilado maqaallo ah oo aan qoray laga soo bilaabo April 22, sanadkii 2014 illaa laga soo gaaro 3 May 2015. waxaan isugu geeyay hal kitaab kadib markii aan Tifaftiray, waxna aan ku kordhiyey, waxyaabo kalana aan ka saaray, waxaana dhinac ka mid ah ku cadeynayaa asalka khilaafaadka u dhexeeya labada Urur ee kala ah dowladda iyo Alqaacida, halka dhanka kalena aan isku waydiin doono Su'aal ah: waxyaabaha ay dowladu ku eedeyneyso Alqaacida ma wax horey usoo jirey baa mise waa Inxiraaf cusub oo hadda un soo ifbaxay? Sababtoo ah dowladu waxay ku andacooneysaa in Alqaacidda markii uu hogaaminayay Sheekh Usaama ay ku taagneyd Manhajka toosan, halka Alqaacidada Ayman ay ka leexatay (Ka Inxiraaftay) wadada Al-Qaacidadii hore.

Uguma doodi doonno Kitaabkan saxnimada sheegashooyinkaan marka loo fiiriyo dhanka Sharciga, balse waxaan ku falanqeyn doonaa waxyaabaha ay ku keeni karto guud ahaan dhaq-dhaqaaqa salafi Jihaadiga, inagoo wax ku dhisaneyna Ijtihaadaadka ka soo baxay Kooxda dowladda.

Doodu waxay ku dhisnaan doontaa qoraalada iyo Maraajicda lagu kalsoonyahay ee labada dhinacba.

Haddii aan soo daliishado kalimad maqal ama muuqaal ah kadibna aan tix-raaca hoose dhigo Lambarka Safxadda waxaad ogaataa in aan ula jeedo kalimadda marka qoraal ahaan loo bedelo, waxaa sidoo kale xusid mudan in maqaalaadka qaar ee aan ku kulmiyay Kitaabkan aan qoray waaya hore anigoo isticmaalaya magac aan iska soo qaatay.

Intaan ku gudajiray qoraalka kitaabkan ayaa mid ka mid ah Asxaabta waxaa uu ii soo jeediyay inaan Kitaabka u tarjumo Luuqadda Englishka, dhabtiina waa loo tarjumay, waxaana soo tarjumtay mu'assasada Al-Muwaxiduun oo cinwaan uga dhigtay: "Methedolojical difference between ISIS and ALQAEDA".

**Baraarujin:** marka aan ka jawaabayo qoraalada iyo eedeymaha ka soo baxay Dowlada micnaheedu ma ahan inaan wada taageersanahay dhamaan qoraalada iyo ficilada Alqaacida, waxa kitaabkan ku jirana waa un niqaash iyo falanqeyn oo kaliya, mana jirto wax intaas ka badan. [01]

---

01 *Qofka leh aragti madax banaan wuu diiidaa in fakarkiisa uu liido ama uu ku jaan gooyo qiyaaska urur oo kaliya, sababtoo ah hadii uu sidaas sameeyo wuxuu maxbuus u noqonayaa ururkaas, wuxuuna weynayaa kalsoonidiisa, mana awoodo in uu kooxdaas ku dhaho "Waad khaldantahay", sidaas darteed tilmaamta noocaas ah gebi ahaanba waan diidanahay.*

# Isdul-taaga 1aad

## (Arinta Ku Saabsan Gaaleysiinta Iyo La Dagaalanka Shiicada)

Cadnaani wuxuu sheegtay in waxyaabaha Alqaacidada Ayman ay ku inxiraaftay oo ay kaga duwan tahay Alqaacidadii Usaama ay kamid tahay isbed-bedelka hadalkooda ee ku aadan xukunka Rawaafida, wuxuuna kalimadiisii cinwaankeedu ahaa "Kani ma ahan Manhajkeena, mana noqon doona" uu ku yiri mar uu ka sheekeynayay arimaha ay Alqaacida ku inxiraaftay: "Rawaafida qurunka ah waxaa ku jira xukunkooda Aqwaaal, waana dad jooga boos dacwo ee ma ahan dad jooga boos dagaal".

kani waa mowqifka Dr Ayman Ad-Dawaahiri xitaa ka hor inta aysan Alqaacida la midoobin Jamaacatul-Jihaad, wuxuuna Dr-ka shiicada ka yiri: "Qofkii caamadooda ah islamarkaana ah Jaahil waxaa loogu cudur daarayaa Jahligiisa."[02] Walina Dr-ku ilaa maanta ma bedelin mowqifkan, wax ka hor imaanayana lama imaanin, xitaa Sheekh Usaama kuma shardinin Dr-ka inuu ka tanaazulo mowqifkan markii ay midoobayeen labada kooxood, waaba hadii uu Inxiraaf cad yahaye[03], markii midnimadu dhacdayna waxaaba uu ka dhigtay ku xigeenkiisa isagoo wali aaminsan hadalkan!!.

Waxyaabaha u baahan in dib loo milicsado waxaa kamid ah in isla hadalkan uu Dr Ayman Ad-Dawaahiri kuso celiyay waqtigii Qaacidada Usaama, waxaana uu wareysigii furnaa (Liqaa Maftuux) ee ugu horeeyey ee ay la yeelatay Mu'assasada As-saxaab uu ku yiri: "Mowqifka aan ka qabo Caamada Shiicada waa mowqifka ay ka qabaan culimada Ahlu Sunnaha, kaas oo ah in loogu cudurdaarayo Jahligooda. Caamadooda aan ka qayb qaadan cadaawada ka dhanka ah Muslimiintana wadada aan kula dhaqmeyno waxay tahay dacwada iyo in loo cadeeyo xaqiiqooyinka". [04]

---

02 *majalladda Al-Ansaar, cadadka 91aad, safxada 18aad, Taariikh: khamiis, 6 April, 1995.*

03 *waxaan ula jeednaa Jamaacada (Alqaacida) oo uu hogaaminayay Sheekh Usaama, iyo Jamacada (Aljihaad) oo uu hogaaminayay Sheekh Ayman, kuwaas oo isku biiray sanadkii 1998, qaateyna magaca ah (Qaacidatul Jihaad) ka fiiri qeybta 1aad ee filimka Gazwatu Manhaatan ee ay soo saartay As-Saxaab 2006*

04 *Majmuuca buxuuthta, fariimaha iyo Towjiihaadka Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri, safxadda 471aad*

Wuxuu sidoo kale Dr-ku Risaaladii uu u diray Abuu Muscab Al-Zarqaawi sanadkii 2005 uu ku yiri: Maxaa loo dilayaa Cawaamta Shiicada iyagoo la ogyhay in loogu cudur daarayo Jahliga?[05]

Hadalkani waa midka ay isku waafaqeen hogaanka Khuraasaan. Sheekh Cadhiyatullahi Al-liibi fariin uu u diray Abii Muscab Al-Zarqaawi oo uu kaga hadlayay Risaalada Dr Ayman Ad-Dawaahiri wuxuu ku leeyahay:

"Waxaan arkay in kalimadooda ay ku mideysantahay dhowr qodob oo mulaaxadaad iyo tusmooyin ah, kuwaaas oo iyagoo kooban aad ka heli karto Risaalada Dr-ka, taas ayaana matasha dhamaan aragtida walaalaha, Culimada iyo hogaamiyaasha dhanka cilmiga ee halkaan ku sugan.[06]

Iyadooo ay sidaas tahay hadana Zarqaawi ma oran hogaanka Alqaacida wuu wada inxiraafay!

Cadhiyatullah –Alaha u naxariistee- oo kamid ahaa AlQaacidadii Sheykh Usaama wuxuu sidoo kale yiri: "Waa sax in xukunka Rawaafida uu ku jiro Tafsiil ama faafaahin, qof kasta oo u nasab sheegta kooxda shiicada ee Rawaafida ah ma ahan Gaal, balse waxaan u kala qaybineynaa mid kasta iyo waxa u aaminsayahay iyo camalkiisa, anagoo u fiirineyna xaaladiisa).[07]

Waxyaabaha la yaabka leh waxaa ka mid ah in arintan aysan ku koobneyn kaliya labada AlQaacida ee Sheykh Usama iyo Sheykh Ayman balse uu sidoo kale qabo Munadirkooda ugu weyn sidoo kalena ahaa mas'uulkoodii sharciga ninka la yiraahdo Turki Al-Bancali, kaas oo cod maqal ah oo lagu baahiyey Internetka ku yiri:

"Culimadu way isku khilaafeen arinta Shiicada, waxaana arinkaas ka dhashay iney isku khilaafeen mas'alada in shakhsi shakhsi loo gaalaysiiyo, waxaana hadaladan aanu kala soo dhex baxeynaa in Salafku markii ay gaalaysiiyeen Shiicada ay Imaaamyadu isku khilaafeen in mid mid loo gaalaysiinayo iyo in koox ahaan loo gaaleysiiyo?, waxaana gabagabada Mas'aladan aan aragnaa in qofkii iyaga kamid ah oo awood iyo diiditaan leh sida xukuumadaha Rawaafida iyo maleeshiyaadka Rawaafida loo gaalaysiinayo mid mid, kuwa intaas kasoo harana waa la fiirinayaa oo qofkii ku dhaca Naaqid cad waa la gaalaysiinayaa, midkii aan ku dhicina lama gaalaysiin karo, Alle ayaana ku cilmi leh" ayuu yiri Turki Al-Bancali.

---

*05 - Fariin ka socota Dr Ayman Ad-Dawaahiri kuna socota Abii Muscab Al-Zarqaawi – safxadda 13aad*

*06 - Fariin ka socota Cadhiyatullahi Al-liibi kuna socota Abii Muscab Al-Zarqaawi – safxadda 8aad*

*07 - Jawaabaha Xisbada- safxada 301aad*

Arinta xiisaha leh waxay tahay in qowlkan uu yahay midka ay qabaan inta ugu badan Jihaadiyiinta. Abuu Muscab Al-Suuri wuxuu leeyahay: (Shiicada Jacfariyada "Imaamiyada" ee badankood ah Shiicada Iiraan iyo kuwa laga tirada badan yahay ee dalalka Lubnaan, Pakistaan, Afqaanistan iyo mandiqadda Bariga dhexe waxay Jihaadiyiintu ku tiriyaan iney yihiin kuwa baadiyeysan oo Ahlu bidac ah, Inkastoo ay jiraan Jihaadiyiinta qaar oo si cad u sheega in Shiicadu gaalo yihiin hadana Jamhuurta Jihaadiyiintu waxay ku tiriyaan Muslimiin Ahlu Qibla ah, islamarkaana baadiyeysan ahna Ahlu bidac) (3)[08]

Xitaa Sheekh Abuu Muxamed Al-Maqdasi arinkan wuu qabaa, wuxuuna yiri : "Aniga waxaan heystaa mad-habka Sheekhul Islaam Ibnu Taymiyah ee ah inaan la takfiirin cawaamta Shiicada sababtoo ah waxaa laga dhex helayaa Cawaam aan aqoon waxaan salaadda iyo soonka ka ahayn, mana garanayaan tafaasiisha mad-habka ay ka hadlayaan walaalaha ee ah Taxriifinta Qur'aanka iyo arimaha kale ee wax lagu gaalaysiin karo oo qaar kamid ah culimada Ahlu-Sunaha ay ku gaalaysiiyaan Rawaafida Shiicada).[09]

Markii Sheykh Zarqaawi uu u jawaabayey Sheekh Abuu Muxamed Al-Maqdasi kuma uusan oran waad inxiraaftay sababtoo ah ma aadan gaalaysiin Shiicada! Balse wuxuu ku yiri : "Ogow Sheykha Jaliilka ahow in aan Nafteyda ka shakiyo balse ma ihi mid ilbiriqsi ka shakiya diintaada. Inta aan soo afjarin ka horna waxaa muhiim ah inaan dhaho in Sheekh Maqdasi -Allah dhowree- uu yahay dadka loo ilaaliyo Xaqqooda iyo wacdarahooda, wuxuuna ka mid yahay dadka loo wanaajiyo malaha, waana dadka ugu mudan in loo cudur daaro, gefafkoodana loo dhaafo, mana u maleynayo inuu jiro muwaxid zamankan nool illaa Sheekhu wuxuu ku leeyahy Xaq. haddii uu hareer maro saxnimada mas'alo -midey doontaba ha noqotee- micnaheedu ma ahan in aan ku xadgudubno ama ridno darajadiisa iyo cilmigiisa, iyo inaan la ilaalineynin Saabiqadiisa iyo imtixaankuu soo maray)[10]

Iyadoo Al-Maqdasi uu hadalkan aaminsayahay ayay hadana kooxda Ibraahiim Al-Badari (Abuu Bakar Al-Baghdadi) waxay ku dadaashay in Sheekha ay safkeeda ku darto, mana aysan ku oran waad Inxiraaftay. wuxuu Turki Al-Bancali yiri isagoo la hadlaya Sheekhiisii hore Abii Muxamed Al-Maqdasi "Amiirul Mu'miniin Abuu Bakar Al-Baqdaadi -Allah dhowree- wuxuu ku sheegayaa inuu awoodo in halkan uu ku keeno, balse aniga ayaa

*08 Baaqa kacdoonka caalamiga ee Islaamiga ah – safxadda 792aad*

*09 Waraysi Tv-ga Aljazeera uu la yeeshay Sheekh Abii Muxamed Al-Maqdasi sanadkii 2005, Safxadda 12/13*

*10 Archive-ka kulmiya kalimaadka Sheekh Abii Muscab Al-Zarqaawi safxadda 331aad*

u cudur daartay xilligaas, anigoo og markaas inaad marar badan isku dayday inaad u nafiirto Qazza ama Khuraasaan).[11]

Waxybaaha layaabka leh waxaa kamid ah iney isku dayayaan in dadka Manhajkooda qalloocanyahay –sida ay iyagu warka u dhigeen- in ay ku soo darsadaan Safkooda, kadib ayayna Jamaacaadka kale ku inkirayaan marka ay ku arkaan safkooda qof sigaar cabaya ama waxyaabo arinkaas la mid ah sameynaya!!

Haddii uu Inxiraaf yahay inaan la beegsan guud ahaan Shiicada, Abuu Muscab Al-Zarqaawi wuxuu kamid noqonayaa kuwa inxiraafay, sababtoo ah koox kamid ah Shiicada ayuu sheegay inaanu beegsanayn, waxaana bayaan rasmi ah oo kasoo baxay faraca Al-Qaacida ee Bilaadu Raafideyn, ciwaanna looga dhigay "Cadaynta mowqifka Ururka, kadib kalimadii Sheekh Abii Muscab" oo lasoo saaray maalin Isniin ah Taariikhda Hijriguna ku beegneyd 15-Shacbaan-1426, oo waafaqsaneyd 19-09-2005 ayaa lagu yiri:
"Ururka waxaa u cadaaday islamarkaana u sugnaaday isagoo kaashanaya masaadirtiisa khaaska ah in kooxaha qaar aysan ka qayb galin gumaadkan, islamarkaana kooxo kale aysan saacidin Gumeystaha, ayna xitaa cambaareeyeen dambiyada uu ku kacay. Waxaa kooxahaas ka mid ah Tayaarka Al-Sadri, Al-Khaalsi, Al-Xasani iyo kuwa kale, waxaana uu ururku go'aansaday inaan kooxahaas rumuuztooda iyo cawaamtooda aysan wax dhib ah u geysaneynin inta aysan iyaguba bilaabin"

Abuu Muscab wuxuu yiri isagoo tacliiqinaya kala reebitaankaas: "kala reebitaankan wuxuu yimid ka dib markii aan wax ku dhisanay iney jiraan kooxo katirsan Rawaafida kuwaas oo ka baqaya cawaaqibta ka dhalan karta dagaal ay la galaan Ahlu Sunnaha, waxaana lagama maarmaan noqotay inaan kala reebno, si aan ugu dhahno Rawaafida hadii aad dooneysaan Nabad ka joogsada waxyeeleynta Ahalkeena, kana taga u hiilinta Ameerikaanka, inaga iyo Saliibiyiintana dhexdeena ka baxa."[12]

Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri wuxuu waagii Alqaacidada Usaama yiri, isagoo u jawaabaya Sayid Imaam, cadeynayana ujeedka iyo danta uu lahaaa Sheekh Abii Muscab: "Wuxuu Kaatibku ka hadlay Shiicada iyo dilkooda, waxaana jeclahay inaan cadeeyo hal arin oo ah in walaalka Shahiidka ah ee Abuu Muscab Al-Zarqaawi Allah u naxariistee uu soo saaray bayaan kadib dhacdooyinkii Tallacfar oo maleeshiyaadka Shiicadu ku xadgudbeen cirdiga Muslimiinta, kaas oo uu ku sheegay iney la dagaalamayaan guud ahaan Shiicada Ciraaq,

*11 Sheekheygii horow tani waa waxaan ku kala tagnay, safxadda 8aad*

*12 Waraysi Abil Yamaan Al-Baqdaadi la yeeshay Sheekh Abii Muscab Al-Zarqaawi- safxada 18aad*

waxaana bayaankan dareen xeeldheer siiyay warbaahinta, labo maalin kadibna Hay'adda Sharciga ee Ururka Alqaacida ee Bilaadu-Raafideyn ayaa soo saartay bayaan lagu cadeeyay waxyaabihii qarsoonaa ee bayaankii koowaad ku jiray oo ahaa jawaab celin ku aadan gaboodfalladii xanuunka badnaa ee ka dhacay Tallacfar, waxaana Alqaacidada Bilaadu Raafideyn ay sheegeen ineysan beegsaneyn guud ahaan Shiicada balse uu beegsanayo maleeshiyaadka Shiicada ee cumalada ah sida xoogaga Badar, wuxuuna kaasi ahaa bayaankii dambe ee ay iska indha tireen warbaahinta).[13]

Haddii Shiicadu tahay in lala dagaalamo oo aan gabi ahaanba diinta loogu yeereyn, waxaa warkan ka dhalanaya in Abii Cumar Al-Baqdaadi -amiirkii dowladii Islaamiga ee Ciraaq- uu sidoo kale ahaa Munxarif (Mid ka leexday tubtii toosneyd) sababtoo ah wuxuu Rawaafidu ka yiri: (Albaabka Towbada wali wuu idiin furanyahay, hana u maleynina inaan gabi ahaanba idiin baabi'ineyno oo aan dhamaantiin idiin xasuuqeyno haddii aan idiin qabsano. dilka indha la'aanta ah ee aan loo eegeynin xeerarka u dagsan shareecada Islaamka waa ka mamnuuc diinteena, sida aan idiinla dhaqmeynana waxay noqon doontaa mid waafaqsan Sharciga Alle sida xaaladiina oo kale: inaan idin kugu yeerno Xaqqa, idin kuna hanuunino Manhajka, islamarkaana idin ka zuulino Shubuhaadka oo ay sii dheertahay naxariista barbar socota arimahaas oo dhan, qofkii intaas diidana waxaa xukunkiisa leh Allaah ugu horeyn iyo ugu dambeynba).[14]

**Waxyaabaha Ka dhalanaya Hadaladan Kor Ku Xusan:**

In Alqaacidadii Usaama ay Inxiraaftay oo ay la mid tahay mida Dr. Ayman sababtoo ah hadalka ah in loo cudur daaro Shiicada in badan ayaa lagu soo celceliyey xilligii Sheykh Usama.

In Jamhuurka Jamaacaadka jihaadiga ay yihiin Munxarifiin.

Iyo in Sidoo kale Abuu Cumar Al-Baqdaadi uu ahaa Munxarif.

Kooxda Ibraahiim Al-Badari waxay isku daydaa in Munxarifiinta ay safkeeda ku biiriso, marka waxaa haboon ineysan ku cambaareynin Jamaacaadka kale hadii isla ficilkaas oo kale ay sameeyaan.

In ay kala duwanyihiin Sheekh Zarqaawi iyo kuwa sheegta in wadadiisa ay ku socdaan marka loo eego halbeega iyo tilmaamta Inxiraafka

13 in Umadda qalinka iyo Seyfta laga beri yeelo tuhmadda ah daciifnimada- safxadda 164aad

14 Majmuuca kalimaadkii hogaanka dowladda islaamiga ah ee Ciraaq oo la tafriiqiyay ama qoraal ahaan loo bedelay- safxadda 30aad

# Isdul-Taagga 2aad:

## ( Manhaj Aaminsan Silmiyada ama Nabad geliyada)

Cadnaani wuxuu sheegay in waxyaabaha ay ku inxiraaftay Al-Qaacidada Ayman oo ay kaga duwantahay Al-Qaacidada Usaama in ay ka mid tahay in ay aaminsan tahay Manhajka ku dhisan Silmiyada (Nabadda), waxaana kalimadii ahayd ( kani ma ahan Manhajkeena, mana noqon doona), uu ku yiri markii uu ka hadlayay arimaha ay Al-Qaacida ku inxiraaftay sida ay isagu la tahay: "Laakiin Qadiyaddu waa qadiyad diin qalloocatay, Manhaj inxiraafay, manhaj bedelay cadeynta diinta Nabi Ibraahim, iyo in lagu kufriyo Daaghuudka, barina laga noqda Ahalkiisa islamarkaana lala jihaado manhajka aamisan Silmiyada".

Kalimadii ciwaankeedu ahaa **" Yey Diin U Tahay Silmiyada"** wuxuu Cadnaani ku sugay dhowr macno.

1- In Silmiyadu ay ku dambeyso qashin qubka, in lagu baaqana ay baadhil tahay.

2- In Silmiyadu aysan Xaqqa xaq ka dhigi Karin Baadilkana Baadil ka dhigi Karin, qofkii arinkaas ku doodana inuu sheegtay inuu ka cilmi badanyahay, kana naxariis badanyahay Nabig a Scw, islamarkaana hadyigiisu ka fadli badanyahay Hadyiga Nabiga.

3- Qofkii sheegta in diinta Allah lagu taagayo baaqyada Silmiga ah wuxuu Kitaabka Allah iyo sunnada Nabigiisa Scw ka tuuray derbiga, wuxuuna raacay hawadiisa.

4- Fiqhiga Silmiyadu inuu yahy Fiqhi ku dhisan dullinimo, madax raaricin iyo in Cadowga loo rukuuco.

5- In Digaagada difaacata ilmaheeda ay ka geesisantahay culimada dadka ugu yeerta Silmiyada.

Hadalka koowaad ee Cadnaani waxaa laga fahmayaa in Al-Qaacida ay Jihaadka ku bedelatay Silmiyada ama Nabad geliyada.

Hadalkiisa waxaa ka dhalanaya ama uu keenayaa in hogaanka cusub ee Al-Qaacida uu ciidankiisu ku amray iney hubka tuuraan, ayna galaan magaalooyinka oo ay abaabulaan banaan baxyo. Ansaarta iyo ciidanka dowladana waxaa waajib ku ah iney rumeystaan suuradan ayna ku cel-celiyaan iyagoo caqli la'aan ah, islamarkaana tuhmooyinka ay u qaybiyaan kuwa ay la doodayaan si Afahayeenkooda aan loogu tuhmin been.

Inkastoo ciidamada Al-Qaacida illaa maanta la dilayo ayna wataan hubka, hadana Cadnaani wuxuu leeyahay waxay Jihaadkii ka doorteen nabad oo hubkii ayey iska dhigeen!!.

Marka koowaad: waxaa waajib ah in la kala saaro in xaqiijinta hadafka lagu soo koobo wadada Silmiyada oo kaliya, iyo in Silmiyada laga dhigo wado ka mid ah wadooyinka hadafka lagu xaqiijinayo.

---

Sheekh Cadhiyatullhi Al-liibi oo ka mid ahaa culimadii joogtay xilligii AlQaacidadii Sheykh Usama wuxuu leeyahay isagoo cadeynaya qodobkan: "Xaqqu wuxuu yahay in Al-Qaacida iyo Mujaahidiintuba aysan si guud u diiideyn camalka Nabada ama silmiga ah, cidna kama soo heli karto hadalkooda iyo baaqyadooda arinkaas, waxayba ku baaqayaan in la isaga caabiyo Kufriga, xadgudubka, dulmiga iyo maamulada ku tilmaaman intaas oo dhan nooc kasta oo sharci ah hadba sida loo awoodo, taas oo ay ugu weyntahay aas-aaskeeduna yahay Jihaadka. Waxay Mujaahidiintu inkirayaan ayaa ah in manhajka Silmiyada si guud loogu badalo manhajka jihaadka ee ah in la diyaar garoobo, laguna dagaalamo wadada Allah iyadoo la isticmaalayo hubka, garaacista, dilka iyo Qaraxyada. Laakiin hadii dhaq-dhaqaaqa Silmiyada la heli karo uuna xaqiijinayo hadafka ama qaar ka mid ah hadafka, islamarkana sidiisa kale uusan ka baxsaneyn xuduuda Sharciga, arinkaas Mujaahidiintu ma diidin balse wayba taageerayaan wayna ku baaqayaan, imisa jeer ayaa hogaanka Al-Qaacida ugu baaqay shucuubta iney kacaan islaamrkaana dhigaan banaan baxyo" Ayuu yiri Sheykh Cadhiyatullaah Allaha u Naxariistee.[15]

Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri wuxuu waqtigii Sheekh Usaama yiri, isagoo ka jawaabay su'aal ahayd "hadalo hore waxaad ku dhaleeceyseen ducaadda dadka ugu baaqeysa habka Silmiyada,  maantana waxaan idin

---

*15 kacdonada Carabta iyo xilliga Gurashada- safxadda 5aad*

maqalnaa idinkoo ku baaqayo dhaq-dhaqaaqyo siyaasadeed, iyo banaanbaxyo shacbi ah?" wuxuu yiri: (Maya. Anigu waxaan dhalleeceeyay qofka ku baaqayo in wadada Silmiyada oo kaliya laga dhigo mida looga hortagayo maamulada ka taliya dhulkeena iyo Saliibiyiinta soo duushay, waxaana dabcan midka dhaleeceynaya ka sii xun ruuxa ku baaqaya in lala dagaalamo oo lala jihaado, balse dibadbaxyada shacbiga ah waxayba dhameystirtaa oo ay taageertaa howlgallada Jihaadiga ee dagaalka ah).[16]

**Jawaab celinta qodobkaan waxay noqoneysaa laba qaybood:**

**1-** Al-Qaacida ma Jihaadka ayay ku badalatay Silmiyada ama Nabadda?

2- Kaliya Inaad ku qanacsanaato wadada Silmiyada ma waxay cadeyn u tahay Inxiraaf?

Qodobka 1aad ee ah Al-Qaacida ma Jihaadka ayay ku bedelatay Silmiyada? waxaan kusoo bandhigi doonaa hadallo dhowr ah ah si aan banaanka u soo dhigno sida uu cadnaani kaga been sheegay waxa uu ku andacoonayo.[17]

Sheekh Xusaam Cabdi Ra'uuf oo kamid ah hogaanka Mujaahidiina Al-Qaacida ee Khuraasaan wuxuu leeyahay: (kuwo sheegaya in Caalamkan lagu wanaajin karo, gumeysiga siyaasadeed ee saaran Muslimiintana lagu badali karo wadada nabadgeliyada waxaan leenahay : "Waxaad qaadateen kala bar diiinta, fiicnaan lahaydaa inaad wanaajisaan fahamka qaybtan iyo dhaqangelinteeda, waxaad ka tagteen qeybta kale ee ah Axkaamta Jihaadka, oogida Xuduuda, Xisbada iyo arimaha kale ee ah qaababka awoodda iyo iska caabinta taas oo damaanad qaadeysa badqabka iyo isku xirnaanta qeybta koowaad, laba qeybood marka loo kala qaado Islaamka, qeybta 1aad waa Qur'aan wax hanuuniya, qeybta 2aadna waa Sayf u gargaareysa, Allaahna wuxuu Suldaanku gacmihiisa ku xaqiijiyaa wax uusan ku xaqiijin Qur'aanka).[18]

Sheekh Abuu Dujaana Al-Baashaa wuxuu leeyahay: ( Mujrimiintaas waxay hadalladooda iyo ficiladooda ku xaqiijiyeen fashilka waxa loogu yeero hanaanka Nabadgeliyada, sababtoo ah qaamuuskooda marka loo eego wuxuu ereygan ka dhiganyahay in la isku dhiibo rabitaankooda, loona madax raarciyo iyaga. Xaqiiqda aan

*16 majmuuca buxuuthta, fariimaha iyo towjiihaadka Sh. Ayman Ad-Dawaahiri- safxadda 402*

*17 Baraarujin: dhamaan waxaan ka soo jaranay faqradan waxay ahaayeen wixii ka dambeeyey Istish-haadka Sheekh Usaama Raximahullah*

*18 Xiriirka ka dhexeeya Jihaadka iyo kacdoonada shucuubta carabta ee casrigan- safaxadda 2aad*

shakiga ku jirin waxay tahay in Baadhilku aan looga hortagi karin wax aan ka hayn Xaq awood leh oo hubeysan, qofka ku baaqaya in awood la'aan lagu wajaho Baadhilkana iyadoo la marayo kaliya wadada Silmiyada waxa uu ahaanayaa mid ku dabaalanaya badweyn dhalanteed ah amaba iska dheh badweyn dhiig ah, micnaha kan ahna wuxuu si cad uga soo muuqday kacdoonadii ka dhacay dhulalkeena, waana wax aanan u baahneyn in uu fiirfiiriyo qofkii caqli leh ama wax un kheyr ah ku dambeeyo).[19]

Cazzaam Al-Amriiki isna Wuxuu leeyahay: ( kuwa ku andacooda in banaan baxyda nabdoon oo kaliya isbedel lagu xaqiijin karo iyadoo aan loo baahneyn Jihaadka, Istish-haadka, iyo in la huro wax kasta oo qaali ah waxaan leenahay waxay dhacdooyinkan xaqiijiyeen dhabnimada wixii hogaanka Jihaadku inbadan ay adkeeyeen oo ah in isbedelka iyo islaaxinta Umaddan aysan ku imaaneyn sanaadiiqda cod bixinta, iyo In lagu dhaganaado xeerarka Siyaasadda dhalanteedka ah, iyo in lagu tuugsado Dughaadda iyo mudanayaashooda caasimadaha reer galbeedka iyo siyaasada ku dhisan Meermeerinta, iyo tanaasulka).[20]

Isla sil-siladan wuxuu Cazzaam ku yiri: (Qofkii ku adkeysanaya in kacdoonkiisa uu noqdo kacdoon nabadgelyo oo baraxtiran ama cad sida la yiraahdo, dhibic dhiig ahna aan la daadin xaqba ha lagu daadiyee qofkaas ma akhrin Taariikhda kacdoonada).[21]

Sidoo kale isla sil-siladan waxa uu ku leeyahay : ( hadii aan isku dhajino dhulka kuna koobnaano wadada silmiyadda marka aan wax ka warcelineyno ama aan cabashadeena muujineyno way na dili doonaan ilaa inta aan ka baaba'no).[22]

Wuxuu sidoo kale yiri : (Geesiyaasha Muslimiinta ahow ee kacdoonka ka wada Liibiya, Suuriya, Tuunis, Masar, Yaman iyo guud ahaan Mandiqadda, waad aragteen waadna ogaateen in isbedelka iyo in la helo xuquuqda la qaatay aysan ku imaanayn sanaadiiqda doorashooyinka, heysashada xeerarka Siyaasadda dhalanteedka ah, tuugsiga, tanaasulka iyo heshiisyada, balse ay ku yimaadaan in lagu dhegnaado Ahdaafta iyo Mabaadi'da, lana sameeyo sabir iyo la sabartanka cadowga, Naf hur, Istish-haad, dagaal iyo Jihaad).[23]

---

*19 Isdul-taagga dhacdooyinkii Masar- safxadda 4aad*

*20 Umadda Nafhurka iyo Istish-haadka safxadda- 9aad*

*21 Marijicii hore- safxadda 24aad*

*22 Marjicii hore- safaxdda 157aad*

*23 Marjicii hore- safaxdda 204aad*

Kalimad kalena wuxuu ku yiri hadal micnahiisu ahaa: ( Masar waxa maanta laga doonayo waxay tahay iney sii wado Dacwada, Jihaadka iyo halganka).[24]

Marka haddii sida la sheegayo ay run tahay in Manhajka AlQaacida ee cusub uu Jihaadkii Dawaaqiida ka doortay wadada Silmiyada ama nabadgalyada, maxaa hadaba jihaadka loogu soo daray arimaha xalka u ah kacdoonka ee laga helayo Masar?

Wuxuu sidoo kale kalimad kale ku yiri hadal ahaa: ( Walaalaha muslimiinta ee Liibiya ku suganow, waxay (Gaaladu) idiin leeyihiiin kacdoonkii wuxuu dhamaaday markii aad rideen Daaqigii Qaddaafi ahaa, aniguna waxaan idin leeyahay: Maya, kacdoonkiinu wali ma dhamaan, mana dhamaanayo illaa Liibiya ay ka dhisanto dowlad Islaami ah oo madax banaan taas oo wadanka ku maamuleysa Shareecada, walaalayaal heysta diintiina oo waxaa ku jira bad-baadada arinkiina, haysta hubkiina waxaa ku jira Amaankiina, awoodiina iyo sharaftiina).[25]

Marka hadduu yahay qof aaminsan manhajka Silmiyadda oo Jihaadkii ka doortay Nabadda, Muxuu dadka reer Liibiya ugu baaqayaa in ay hubkooda heystaan?! Mise mudaaharaadyada Nabadeed ayaa u baahan hub?!

Ustaad Cabdalla Al-Cadam Wuxuu leeyahay: ( Thowrada Liiibiya waxay tusaale wanaagsan u nooqotay sida ay uga guuleystay kuwii dhibaatada ku hayey, islamarkaana xididadooda dhulka looga soo jaray. Shacab kasta oo rajo ka qaba waxay reer Liibiya heleen, waa inuu bixiyaa wixii reer Liibiya bixiyeen, ayna dhadhamiyaan wixii Liibiyiintu dhadhmiyeen.)[26] U fiirso dadka ay ku eedeynayaan in Manhajkii Jihaadka iyo dagaalka ay ku badasheen Manhajka silmiyada waa kuwa kacdoonka kaliya ee xilligaas hubeysnaa ee Liibiya ku tilmaamaya tusaalaha ugu wanaagsan ee ku dayashada mudan!!

Wuxuu leeyahay Dr Ayman Ad-Dawaahiri : ( Mid baa wuxuu is waydiinayaa maxaa lagu bedeli karaa Cayaarta iyo fashilka, bedelku waxa uu yahay Sunnada Rususha Allah -Nabadgalyo dushooda ha wada ahaatee- iyo kuwii raacay oo ah: Dacwada iyo Jihaadka.)[27]

---

*24 Duruustii hore iyo Rajooyinka Mustaqbalka- safxadda 7aad*

*25 Waxyaabaha ay ku faanaan Muslimiinta iyo waxa hoojiyay Mujrimiinta- safxadda 8aad*

*26 Masar iyo kacdoonka ka dhanka ah Militeriga- safxadda 3aad*

*27 In laga xuroobo Daa'irada cayaarta iyo fashilka- safxadda 13aad*

Haddii uu aamisanyahay manhajka oranaya Nabadda wax ha lagu raadsado waxaa mudnaan lahayd inuu dhaho bedelku waa Dacwada iyo in la isugu soo baxo banaanbaxyo nabad geliyo ah!!

Wuxuu sidoo kale Dr. Ayman yiri isagoo dhiiragelinaya dhalinyarada ku nool dhulka Bilaadul Xarameyn: (Ku dayda Saalixiintii ka mid ahaa Geesiyaashiina, ku dayda Usaama Bin Laadin, Anwar Al-Cowlaqi, Cabdullahi Al-Rashuud, Yuusuf Al-Cuyeyri iyo Khadhaab dhamaantood Alle ha u wada naxariistee.)[28]

Yuusuf Al-Cuyeyri iyo Cabdullahi Al-Rashuud ma waxay banaan baxyo nabadeed ka dhigeen Bilaadul Xarameyn mise hub ayay la baxeen?!!.

Kulankii todobaad ee Mu'assasada As-Saxaab ay la yeelatay Dr-ka waxaa lagu waydiiyay su'aashan ( Dhaq-dhaqaaqyada Shacabku ay uga soo horjeedaan ciidamada iyo xulafadooda Cilmaaniyiinta ah ma u maleyneysaan in wadadaas natiijo un ay keeeni karto?)

Wuxuu Sheekhu Allaha xifdiyee ku jawaabay: (Waxaan kuu sheegayaa hal qaacido (Xeer) oo caam ah, qofka la dulmiyay wuxuu xaq u leeyahay inuu isaga difaaco cadowga horarka ku ah diintiisa, cirdigiisa, Naftiisa, maalkiisa wax waliba oo uu awoodo, ha noqdo hadal, cabasho ama dagaal. Tani waa Qaacidada guud, mujrimka daalimka ah xaq uma lahan inuu u xadido qofka dulman ee lagu xadgudbay wadada uu kaga hortagi lahaa dulmigaas, dhamaana wasiilooyinka sharciga ah waa u banaantahay midka dulman, cidna xaq uma lahan iney mamnuucdo hab sharci ah oo la isaga cabin karo dulmiga iyo cadowga horarka ah. Maraykanka iyo reer galbeedkuna waxay doonayaan iyaga iyo cumaladoodaba in ay Umadu isaga celiso qaababka nabad geliyada oo kaliya.)[29]

Waxaan iri : haddii uu Jihaadka iyo dagaalku ku bedelan lahaa silmiyada ma sheegi lahayn in Dagaalku uu ka mid yahay xalka, wuxuuna dhihi lahaa anaga iyo Maraykanku waan isku waafaqsanahay in raadinta xalka lagu soo koobo hanaanka nabadgalyada oo kaliya!!

Isla waraysigaas waxaa lagu waydiiyay Dr-ka (Laakiin waxaa halkaas ka jira iska hor imaadyo hubeysan iyo howlgallo Jihaadi ah, muxuu yahay Mowqifkiina ku aadan arimahaas?)

---

*28 Fariin ku socota Ehelkeena ku dhaqan gurigii waxyiga Safxadda 4aad*

*29 Waaqicu wuxuu u dhexeeyaa Xanuunka iyo Rajada- safxadda 16aad*

Wuxuu ku jawaabay Dr Ayman : ( waan hambalyeynaynaa howlgalkasta oo Jihaadi ah oo ka dhan ah Sahyuuniyadda, ciidanka Shirqoolka ee ilaalinaya xuduuda Sahyuuniyadda, Mujirimiinta wasaaradda arimaha gudaha, iyo danaha Maraykanka.)[30]

Haddii uu Jihaadku ku bedelay Silmiyada wuxuu kula talin lahaa iney maraan wadada Nabad geliyada inta taas badalkeed uu bogaadin lahaa howlgalladooda dagaal ee Jihaadka ah.!

Waxaa lagu soo bandhigay dhamaadka cajalka ( Duruustii hore iyo Rajooyinka Mustaqbalka) oo ay soo saartay Mu'assasada As-saxaab camaliyad duuban oo Ansaar Baytil Maqdas ku beegsatay  nidaamka Masar... aaway marka aaminaada ay Al-Qaacida aaminsantahay Silmiyada ama Nabad geliyada?.

Abuu Muscab Cabdul Waduud amiirka Al-Qaacida ee dhulka Bilaad Maqrib Al-Islaami wuxuu kalimadiisii ahayd ( hambalyo ku aadan guusha ay gaareen wiilashii Cumar Al-Mukhtaar) ku taageeray kacdoonkii Liibiya, iyadoo la ogyahay in kacdoonkaas uusa ahayn mid Silmi ah balse uu ahaa mid hubeysan!!

Siduu u taageerayaa kacdoonkaas hubeysan iyadoo Al-Qaacida ay iska dhaaftay Jihaadka iyo dagaalka ayna ku bedelatay Nabadda sida uu Cadnaani ku doodayo!!

Iskaba daa midaase, Al-Qaacida way adkeysay arintan xitaa kalimadii Cadnaani  kadib, Waxaana Sheekh Ibraahim Al-Qowsi oo sidoo kalena loo yaqaano Khubeyb As-Sudani uu yiri: (Jihaadka oo keliya ayaa lagu xureyn karaa wadamada Islaamka, in la dhiibo luqunta, naftana wadada Alle loogu bixiyo si rakhiis ah, iyo kumanaanka dhaawac, kumanaanka maxbuus, dhibaatada, imtixaanka, iska caabinta, is-difaaca, sabarka iyo la sabartanka cadowga, arimahaas ayaan ku heleynaa guusha, kuna hananeynaa Tamkiinka.)[31]

Filim ay soo saartay Jabhadda Al-Nusrah ayaa lagu yiri : ( dhacdooyinkii Afgembiga Masar waxay duruus xanuun badan u  ahaayeen cid waliba oo ku  heeseysa in wadada Nabad gelyadu tahay tan kaliya ee wax lagu bedeli karo.)[32]

Hadalkaan ma waxaa ku hadla dad Jihaadkii ku badashay Silmiyad?

---

*30 Waaqicu wuxuu u dhexeeyaa Xanuunka iyo Rajada - safxadda  17aad*

*31 Soomaaliya - gurashada miraha Samirka iyo sugnaanta- safxadda 4aad*

*32 Filimka Warathatul Majdi ee Manaaratul Beydaa. Q2aad, Daqiiqadda 13aad*

Sheekh Khaalid Baadhariifi wuxuu yiri : ( Waxaan idin ka codsaneynaa inaadan joojinin Jihaadkiina, islamarkaana aydaan dhigin hubkiina illaa uu Alle furasho cadowgiina idinka siiyo.)[33]

Hadduu Jihaadku ku bedeshay Silmiyada wuxuu oran lahaa joojiya Jihaadka, oo sameeya qorshayaal si aad banaan baxyo u dhigtaan!

Laakiin waa sida uu yiri ninkii shaacirka ahaa...

Fahamku wax sixi karaa ma jiro......Marba haddii maalintu ay daliil u baahato.

Gebagebada qodobkan, hadiiba aan ka soo qaadno in hadalka Cadnaani ee ah Al-Qaacida waxay Jihaadka ku bedeshay Silmiyad uu yahay mid xaqiiq ah waxaan dhihi karnaa markaas waa la nasakhay guud ahan hadaladii hogaamiyaasha Al-Qaacida ee adkeynayay in Jihaadka laga hor marinayo guud ahaan wasiilooyinka kale ee wax lagu raadinayo kadib kalimadii Cadnaani, waxaana xujooyinkan aaan keennay ay qaadanayaan xukunka Nasakhidda.

**Qodobka Labaad: Aaminaada Silmiyada ma waxay cadayn u tahay Inxiraaf?**

Waxaan ula jeedaa qof kasta oo bogaadiya ama taageera kacdoonada Silmiga ah ma munxarif ayuu noqonayaa? Hadii la yiraahdo: haa, waxaa ka dhalanaya in dhamaan dadkan aan warkooda soo guurin doonno ay Munxarifiin yihiin.

Kalimadii ugu dambeysay ee uu jeediyo Sheekh Usaama wuxu ku yiri : ( Umadyahay Muslimadda ah, waan kula eegeynaa dhacdadan Taariikhiga ah ee weyn, kaas oo in badan umaddu u qasaday iyadoo sugeysa Nasriga bishaarooyinkiisu kasoo muuqdeen bariga, isla markiiba waxay qorraxdii kacdoonku kasoo dhalatay Galbeedka, waxaana ay ifisay Tuunis, Umaduna way weheshatay, wajiyadii shucuubtuna way iftay, waxaana qalalay dhuunta Xukaamta, Yahuuduna waxay ka argagaxday in balanqaadyadii ay soo dhawaadeen, riditaankii Dhaaqiga waxaa la dhacay macaanidii Dullinimada iyo cabsida, waxaana kor u kacay macaanidii Xurriyada, Sharafta, Dhiiranaanta, waxaana kacday dabeyshii isbedelka iyadoo rabta xurnimo, Tuunis ayaana

*33 Farriin ku socota Muhaajiriinta iyo Ansaarta Shaam Safxadda 6aad*

ku hormartay, ka dib sida hilllaaca oo kale waxay Fursaantii Kinaanah (Masar) ku daydeen Axraarta Tuunis, iyagoo isugu tagay Fagaaraha Al-Taxriir, waxaana hana qaaday Kacdoon wayn, waa kacdoonkee?[34].......

Tani waxay daliil u tahay in Sheekh Usaama uu rumeysnaa kacdoonada Silmiga ah ee ka socday wadamada carabta, wuxuuna ku tilmaamay dhacdo taariikhi ah oo weyn iyo kacdoon  weyn.

Arinta xiisaha leh waxay tahay in xitaa dowladda qudheeda ay ku baaqday Silmiyada iyo kacdoonada Nabadeed, ayna hambalyeysay kacdoonadii Silmiga ee ka dhacay qaar ka mid ah caalamka, waxaana kacdoonadaas ay ku tilmaamtay inkiraad la inkirayo Munkarka saddex jeer.

1- Tan koowaad: Dowladdu waxay soo saartay bayaan rasmi ah oo ciwaan looga dhigay ( Hirkii labaad oo kamid ah qazawaadka loogu aarugdayo Ahlu Sunnaha Xurta ah), kadib kacdoonadii Silmiga ahaa ee ay dhigeen Sunniyiinta Ciraaq, ayna ku doonayaan in dalabaadkooda ay ku gaarsiiyaan xukuumadda, waxaana bayaanku ku tacliiqiyay kacdoonadaas hadalkan:

"Waxaan ku cel-celineynaa salaanta aan u dirayno guud ahaan muslimiinta qiirada badan iyo qof kasta oo kacdoomay isagoo u qiiroonaya diintiisa, cirdigiisa, una soo baxay  inuu u hiiliyo gabadhaha walaalihiisa ah ee xiran, islamarkaana ka difaaco Muslimiinta Ahlu Sunnaha dulmiga ay kala kulmayaan kooxaha mujrimiinta ah ee Saliibiyiintu beereen, cabayna sunta mashruuca foosha xun ee Safawiga ah, waxaana dadkaas ku leenahay: "Wallaahi wiilashiina Mujaahidiinta ah idin ma dayici doonaan, waxaadna ka heli doontaan meelkasta oo aaad ugu hiilineysaan diintiina, aadna dulmiga kaga difaaceysaan walaalihiina, waxaana idin kaga digeynaa kuwa uu ku adeegto Shaydaanka ee faafinaya in Mujaahidiintu kasoo horjeedaan banaanbaxyada iyo kacdoonada aad sameyneysaan, arintani waxay kamid tahay dacayaatka iyo been abuurashada aan mudneyn in qof mu'min oo caqli leh uu qaato, balse waxaan idin kugu baaqeynaa markale oo aan idin xusuusineynaa inaad Niyadda Allah khaalis uga dhigtaan aadna safkiina ka nadiifisaan wasakhda iyo tuugada kuwaas oo in badan ka ganacsaday qadiyadiina, sababna u ahaa iney dayacanto xuquuqdiina, gacantana la idiin geliyo mashruuca safawigan ee Iiraan idinkoo la idinku beerlaxowsanayo jagooyin aad ka heleysaan xukuumada Maliki ee Mujrimada ah. Waxaad xusuusnaataan ahalkeenow in qofkii uu Allaah ku rido

*34 kalimadda Shahiidka Islaamka ee ku socota Umadiiisa Muslimka ah- safxadda*

Khiyaanada, gatana diintiiisa iyo cirdigiisa,sababna u noqday hoogiina, islamarkaana dayacay xuquuqdiina, markale Sabab uma noqonaayo sharaftiina, iyo ilaalinta cirdigiina, iyo soo celinta xuquuqdiiina"

Waxaa bayaankan nooga soo baxaya saddex Arimood:

- kuma baaqin in laga tago Silmiyada uu Cadnaani ku tilmaamay waxa aan kor ku soo xusnay.
- waxay leeyihiin annagu kama soo horjeedno kacdoonadaas iyadoo la ogyahay waxa uu Cadnaani ku tilmaamay kacdoonadaas.
- dadka la midka ah Cadnaani waxaa waajib ah iney noqdaan Abwaaqda Shayaadiinta, sida bayaankaba lagu sheegay.

**Tix-raaca Bayaanka**: Dadka qaar waxay ku andacoon karaan in bayaankan uusan si rasmi ah uga soo bixin dowladda balse loo tiiriyay oo kaliya, waxaan leenahay dadkaas bayaankan waa mid rasmi ah, waxaana lagu nashriyay qabyta bayaanaadka dowaladda ee Muntadaha Shumuukh, waxaana soo saaray markazka Al-Fajri, halkana waa linkiga bayaanka oo uu soo geliyay Wariyaha Shumuukh oo soo dhiga bayaanaadka rasmiga ah oo keliya.

**Marka labaad**: kulan dhexmaray Abii Cubeyda Al-Ciraaqi oo ahaa xubin kamid ah golihii shuurada ee dowladdii Islaamiga ee Ciraaq iyo qaar ka mid ah wariyaasha Jihaadiyiinta, ayna suura geliyeen "Nukhbatul Iclaam Al-jihaadi" iyo mu'assasada Al-Furqaan oo ah mu'assaso rasmi ah oo leedahay dowladda ayuu Abuu Cubeyda wuxuu kacdoonnada ka yiri:

"Tani kama dhigno in la duro si guud natiijooyinka kacdooanda, sida ay dadka qaar sameeyaan, wixii aan lawada sameyn Karin lagama wada tago, anagu waxaan ku baaqi jirnay walina ku baaqeynaa in lagu baxo xukaamtaas dawaaghiidda ah iyadoo la adeegsanayo wasiilo kasta oo sharci ah, waxaana ku tirineynaa inuu yahay maraatibta Jihaadka wadada Alle midka ugu sarreeya, ma diideyno in inta badan hababka maanta loogu yeero Silmiyada ay kamid yihiin inkiraada Munkarka kaas oo martabadihiisa ku xiran hadba awoodda sida uu yiri Rasuulkeena Scw " qofkii arka Munkar haku bedelo gacantiisa, hadii uu awoodi

waayana haku bedelo carabkiisa, haddiii uu awoodi waayana qalbiga, kaas ayaana ah iimaanka kan ugu hooseeya"[35]

Hadalkan waxaan kala soo dhex bixi karnaa dhowr arrin:

Inaan la nicin kacdoonada ama si guud Natiijooyinka ka imanaya, sida ay dadku qaar sameeyaan ( waxaa kamid ah dadkaas Cadnaani).

In banaan baxyada Nabdoon ay kamid yihiin Inkiraada Munkarka , micnaha waa Waddo Sharci ah.

Marka saddexaad: qaybta koowaad ee filimka Saliilu-Sawaarim ee ay soo saarto mu'assasada Al-Furqaan waxa ku jiray qeyb yar oo uu ka soo muuqanayo Askari ka mid ah ciidanka dowlada Islaamiga oo hadlaya, waxaana uu leeyahay: "Tuunis waxaan dhihi jirney Islaam lagama helo, Allah fadligii way kacdoomeen, hadda waxaa jira  banaanbaxyo, waxaana ay kor u lulayaan Raayada Islaamka, waxayna ku baaqayaan in loo xukun  tago Shareecada".

Isla isdaarkaas waxaa lagu soo bandhigay dad banaan baxaya islamarkaana sita boorar, waxaana tacliiq ahaan lagu soo qoray " Tuunis waxay u hiilineysaa Shareecada Rabbigeeda".

Waxaan Diirada saareynaa hadalkan.

Hadalka Askariga : ( way kacdoomeen Allah fadligii), haddii kacdoonku yahay arin xun ama xaaraam ah sida uu Cadnaani kor ku soo sheegay Askarigu ma dhihi lahaa " Allah Fadligii."!!

Amaa hadalka ah "Tuunis waxay u gargaareysaa Shareecada Rabbigeeda" wuxuu tusayaa in banaanbaxyadu ay ka mid yihiin qaababka loogu hiiliyo Shareecada Islaamka!!
Waxaa intaas sii dheer, Turki Al-Bancali waxa uu kalimad ka jeediyay banaanbax nabadeed oo ka dhacay afaafka hore ee Safaaradda Maraykanka, waxaana lagu baahiyay Internetka iyadoo ciwaan looga dhigay " Abuu Sufyaan Al-Salami wuxuu banaanbax uga qayb galayaa  Afaafka hore ee Safaaradda Maraykanka", in kabadan halmar ayuuna ka qayb  galay banaanbaxyo Nabadeed oo lagu dalbanayay in xabsiyada laga sii daayo Maxaabiista!! Ma aqaano xilligaas ma diintiisa ayaa ahayd Silmiyada mise baadi buu ku sugnaa?!Xitaa golaha shuurada Mujaahidiinta "Aknaaf Baytil Maqdas oo dadkiisa ugu badan ay taageeraan

*35 Shirkii Jaraa'id ee golaha shuurada  dowladda islaamiga ee Ciraaq. Safxadda 6aad ilaa 10aad*

dowladda waa Munxarifiin, sida ay dowladdu qabto, waxay soo saareen maqaal rasmi ah oo uu baahiyay Markazka Ibnu Taymiyah ay ku yiraahdeen ( waa lama huraan in Salafiyada Jihaadiga ee Qazza ay qabato isku imaatino dadweyne, iyadoo ka faa'ideysaneysa cimilada guud ee ka jirta wadamadooda iyo kuwa deriska , ayna sameeyaan banaanbaxyo ay ku dalbanayaan in Xurriyad la siiyo Dacwada Salafiga si ay usoo shaac baxdo, ayna uga qayb qaadato dacwada iyo hanuuninta, islamarkaana Xamaas ay joojiso dhibaateynta iyo baacsiga kulul ee ay ku heyso Salafiyada iyadoo wakiil uga ah arinkaas Yahuudda, arinkaasna wuxuu walaaluhu uga baahanyahay in lagu sabro dhibaatada, sidoo kalena ajar looga xisaabsado Allah Cazza Wajalla, lana joogteeyo howsha, islamarkaana la dar-dar geliyo howsha Iclaamka , iyadoo lala xiriirayo warbaahin kasta oo gaarsiin karta Caalamka codkeena ay xamaas ciijada ku heyso, si aan dulmiga uga celino nafteena iyo Muslimiintaba.)[36]

Sheekh Naasir Al-Fahad oo ay ansaarta dowladu ku farxeen bayco aan la hubin oo la sheegay in isagoo xabsiga ku jira uu la galay kooxda Ibraahiim Al-badari ayaa sidoo kale u jawaabay kuwa xarimaya (mamnuucaya) banaanbaxyada silmiga ah ee ka dhacay wadamada Carabta, wuxuuna xujooyinkooda ku buriyay saddex Waji illaa uu yiri: "hadalkooda ah banaanbaxyadu waxay keenayaan fasahaad waa mid aan sal iyo raad midna lahayn. waxaan aragnaa in meel kasta laga sameynayo banaan-baxyadaas islamarkaana aysan keenin Mafaasida ay dadkaa sheegayaan, iskaba daayee masaalix waaweyn bay keeneen. tusaale ahaan riditaankii Daaghuudka Masar, yaaba lagu bedelin xukun Islaami ahe wuxuu khafiifiyay dulmiga iyo Qooqa, waxaana la helay cadaalad aan la helin xilligii daaquudkii Masar).[37]

---

*36 – Towjiihaad manahaji ah oo ku socota Salafiyada Jihaadiga ee hareeraha Baytul Maqdis- safxadda 5aad*

*37 – Fataawaha Al-Xaayir.*

Ma garanayo silmiyadu ma waxay ahayd diinta Sheykh Naasir Al-Fahad? Mise wuu inxiraafay sheekhu maadama dawaaghiidan oo ka darnaa kuwii iyaga ka horeeyey -sida uu Cadnaani Sheegay- [38] xukunkooda uusan ku tirinin in ay ka mid tahay mafaasida?

Xitaa haddii la dhaho Dowladdu way ka laabatay hadalkaan, waxaan hadana waydiineynaa. Marka hore dowladu ma qiraneysaa in ay ku dhacday arimahaas Inxiraafka ah markii ay ku baaqeysay Silmiyada ama ay difaaceysay.

-Dowladdu waxay sheegatay iney ka cilmi badantahay, kana naxariis badantahay Nabiga Scw, islamarkaana hadyigeeda uu ka fadli badanyahay kan nabiga.

-waxay Kitaabka Allah iyo sunnadiisa ku tuurtay derbiga, waxaana ay raacday hawadeeda.

-waxay dadku ugu yeertay qashin qubka.

-waxay hambalyaysay Fiqhiga Dullinimada, wayna qurxisay.

-iyo waxyaabaha kale ee Cadnaani kor kusoo sheegay.

Tilmaamahaan ma ku dhaboobayaan Sheekh Usaama, Sheekh Naasir Al-Fahad, Turki Al-Bancali, iyo cid waliba oo ka qayb gashay kacdoonada nabdoon oo taageere u ah dowladda

**Gebegabadii waxaanu heleynaa labo Natiijo:**

In Cadnaani uu u qasday arinta koowaad ee ah in Alqaacida ay ka bedel qaadatay Jihaadka, ayna isku koobtay qaababka Silmiga ah, sidaasna wuxuu Cadnaani ku noqonayaa beenloow.

---

*38 -Abuu Muxamed Al-Cadnaani wuxuu kalimadiisa ciwaanka looga dhigay" Silmiyadu yay diin u tahay" ku yiri: Ogaada Ahlu sunnaha kacdoomayoow meel kastoo aad joogtaan in cudurkeena uusan ahayn maamulada talada heysta, balse uu yahay Qawaaniinta Shirkiga ee ay wax ku maamulayaan, farqi uma dhexeeyo xaakim iyo midka badalaya hadiiba aanan la bedelin xukunka, farqi uma dhexeeyo Mubaarak, Mucamar, Ibnu Cali iyo Mursi, Cabdil Jaliil, Al-Qanuushi, dhamaantooda waa dawaaghiid wax ku xukumo isla qawaaniintaas, waxaana la oran karaa kuwa dambe ayaaba dhanka fitnada uga daran Muslimiinta. Waxaa kale oo uu kalimadiisii ahayd "Raali noqo Amiirka Al-Qaacida" ku yiri: "Dowladdu faraha lama galin Masar, Liibiya ama Tuunis, waxaana ay qarsaneysay Caradeeda, iyadoo xakameyneysay ciidankeeda, murugtana ay buux dhaafisay tiirarkeeda iyo dhulkeeda, mustadcafiiinta gargaarka ka dalbanayay awgeed, Cilmaaniyiituna waxay la imaanayeen dawaaghiid cusub oo gaalnimada kaga daran kuwii iyaga ka horeeyey, Tuunis, Liibiya iyo Masar.*

Ama wuxuu u qasday arinta labaad oo ah in kaliya rumeynta manhajka Silmiyada ay muujineyso inaad tahay Munxarif, haddii ay saas tahay waxaa ka dhalanaya in mashaa'ikhdaas iyo ragaan aan soo sheegnay oo dhan ay Munxarifiiin yihiin oo ugu horeyso dowladooda.

Yaanan ka tagin inaan albaabada u garaacno qodob uu Cadnaani ku sheegay isla qaabkan, taas oo ah in Manhajka Al-Qaacida uu ka xishoodo sheegida magaca "Jihaadka" islamarkaana ereyga Jihaad ay ku badasheen erayo kale oo ay kamid yihiin " kacdoon Shacabi, halgan, kifaax, Jamaahiiriyah, Dacwi iyo iwm". Hadii Al-Qaacida ay ka xishootay sheegida magaca Jihaadka waxay ugu horeyn eraygaas ka saari lahayd magaceeda. Magaca ururka AlQaacida oo saxan waa "Tandiimka Qaacidatul-Jihaad", siday marka uga xishootay sheegida magaca Jihaadka, iyadoo magaceedaba uu ku lamaanan yahay erayga Jihaad.?

Waxaanu is bar-bar dhig ku sameyn dooonna inta ay Al-Qaacida isticmaashay magacyadaas iyo magaca Al-Jihaad.

Kalimad uu jeedinayo Dr. Ayman Ad-Dawaahiri, cinwaankeeduna ahaa "Iimaanku wuxuu legdaa Isla-waynida", wuxuu ereyga Jihaad ku sheegay 20 jeer, halka ereyga Kacdoon uu isticmaalay hal mar oo kaliya.

Isla kalimad uu jeedinayo Sheekh Dr. Ayman, ciwaanna looga dhigay "In laga xuroobo Daa'irada Cayaarta iyo Fashilka", waxaa uu Erayga Al-Jihaad ku sheegay 21 mar, halka ereyga kacdoon uu ku sheegay 6 mar.

Kalimad kale oo ciwaankeedu ahaa "In loo midoobo kahortaga Daaquudka" waxaa uu Dr. Ayman magaca Al-Jihaad ku xusay 10 jeer, marna kuma soo hadal qaadin ereyga ah Al-Thowrah ama kacdoon.

Hadddii Manhajka ka xishoonaya inuu xuso magaca Al-Jihaad uu 51 jeer isticmaalay Erayga "Al-Jihaad" Ereyada kale ee uu Cadnaani sheegayo in laga doortay Jihaadkana uu xusayo todobo jeer oo qur ah, ka waran haddii uusan xishoon lahayn imisa ayuu sheegi lahaa?!

ARAGTIDA TARJUMAHA: Kalimaadka uu qoraaga kala soo baxay isbar-bardhigan waxay ahaayeen Kalimaadkii uu jeediyey Dr-ka wixii ka dambeeyey markii ay bilowdeen kacdoonada carbeed.

# Isdul-Taagga 3aad:

## (Manhaj daba cararaya hadba meesha loo badanyahay "Akthariyadda")

Cadnaani wuxuu sheegtay in waxyaabaha Al-Qaacidada Ayman ku inxiraaftay, kagana duwantahay Al-Qaacidadii Usaama in ay ka mid tahay iney daba cararto hadba meesha loo badanyahay, waxaana kalimadiisa ciwaanka looga dhigay "kani ma ahan Manhajkeena, mana noqon doona" uu ku yiri: Mar uu ka hadlayey 'waxyaabaha ay ku inxiraaftay' Al-Qaacida sida tan : (Laakiin Qadiyaddu waa Qadiyad diin qalloocatay iyo manhaj Inxiraafay kaas oo ka daba carara hadba meesha loo badanyahay).

Waxaan soo bandhigi doonaa hadallo dhowr ah oo ku saabsan qadiyadda Aqlabiyadda oo ay jeediyeen hogaamiyaasha Al-Qaacida inta lagu guda jiro marxaladda uu talada Al-Qaacida hayo Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri xafidahullaah.

Waxaan ku bilaabeynaa Dr Ayman Ad-Dawaahiri. Wuxuu Dr-ku leeyahay: Waxaa jira arimo waaweyn oo aan isleeyahay Xarakaadka Islaamigu kama maarmaan, waxaa ka mid ah in lagu dadaalo in Shareecadu wax lagu xukumo, ayna noqoto mid ka sarreysa Qaanuunka iyo waxay jecelyihiin Aqlabiyadda dadka. Jabkii militeri ee ku dhacay dowladii khilaafada, kuna billowday burburka qaybo kamid ah, kadibna keeenay in gebi ahaanba la dabajaro wixii ka dambeeyey dagaalkii koowaad ee Adduunka waxa uu ina dhaxal siiyay jab dhanka nafsiyadda ah kaas oo uu wehliya jab milliteri, waxaana noqonay kuwa Shareecada ku raadinaya iyagoo isticmaalaya wadooyinka dadka cadowga ku ah Shareecada, waxaanu Shareecadu ku raadinaa inagoo marayno hawada Aqlabiyadda, waa sida qofka dalbanaya in la mamnuuco Khamrada isagoo arinkaas darteed u qaadanaya diinta Kirishtaanka, tasarufkaas ma yahay mid macquul ah?)[39]

Wuxuu sidoo kale Dr-ku leeyahay: ( ma dhismeyso dowladan illaa inta dalalkeena aan Shareecada ku dhaqeyno iyo ilaa inta aan iyada ka dhigeyno mida wax maamusha ee aan la maamulin, kana sarreysa Sharciyad kasta iyo Marjiciyad waliba. waxaa waajib ah inaan ka shaqeyno sidii aan u taagi lahayn dowlad manhajkeedu Rabbaani yahay, taas oo diideysa Cilmaaniyada iyo u xukun taga hawada Aqlabiyadda. kadibna aan ku baaqno sidii Xarakaadka Islaamiga ah loogu mideyn lahaa ahdaaf loo wada dhanyahay oo ay ugu horeyso: in loo xukun tago Shareecada Islaamka, lana diido in loo xukun tago wax walba oo aan iyada ahayn

*39 In laga xuroobo daa'irada cayaarta iyo Fashilka- Safxadda 12aad*

oo ay kamid yihiin Mabaadi'da, Caqiidooyinka iyo sharciyo kale. ha ahaato in loo xukun tago Jamaahiirta oo madaxtinimada iyo maamulka siineysa Shacabka.)[40]

Wuxuu kaloo yiri : ( dowladda Islaamigu waa dowlad u xukun tagta Shareecada Islaamka, madaxtinimadana siineysa Allah Cazza Wajalla, maamulkana siineysa Shareecada, nidaamka xukunkeeduna waa Shuuro ku jaan go'an Shareecada oo aan khilaafsanayn, hogaankuna sida ay u yaqaanaan dadka qaanuunka wax ka yaqaana: Waa awood sare oo aysan wax kale ka sarreyn, **halka dowladda Qowmiga ee Cilmaaniyadu ay u xukun tagto wax aan ahayn Shareecada Islaamka, inta badan waa hawada Aqlabiyadda iyo cod bixinta meesha loo bato, dowladahaas hogaanka iyo madaxtinimada waxaa iska leh Shacabka, waxaana loo xukun tagaa Aqlabiyadda, nidaamka maamulkeeduna waa dimuqraadi ku jaan go'an hawada Aqlabiyadda oo ma khilaafsana, waana kaas farqiga inoo dhexeeya ee halista badan**)[41]

Meel kale wuxuu sidoo kale Dr-ka ku yiri: (Dowladda Dimuqraadigu waa dowlad cilmaani ah oo aan diin lahayn, sababtoo ah maamulka iyo marjiciyada uma sugnaanin Allah Subxaanahu Wa Tacaalaa kaligiisa, **oo waxaa xukunka iyo marjiciyaduba iska leh Aqlabiyadda**, nidaamka Masarna waa nidaam sheegta in uu yahay mid Dimuquraadi ah yacni marjiciyadiisa waa hawada Aqlabiyadda **halka** nidaamka Islaamiga ah uu yahay nidaam ku dhisan wada tashi. Umaduna waxay u xukun tagtaa Shareecada, waxaana ku fulinaya arintaas madaxda ay doorteen iyaga ayaana kula xisaabtamaya)[42]

Isla sil-siladan wuxu meel kale ku yiri : (Qofka u fiirsada arinkan wuxuu ogaanaya xaqiiqda Dimuqraadiyada, xaqiiqda Dimuqraadiyadda waxay tahay diin lagu caabudo hal sanam kaas oo ah " Hawada Aqlabiyadda" iyadoo aan la laazimeyn diin, dhaqan, qiimo iyo mabaadi' kale tooona, shey kastana wuxu ku dhisanyahay Percentage-ka ama boqoleyda (%), waana macquul inuu isku bedelo hadba tirada cod bixixayaasha.)[43]

Wuxu sidoo kale ku yiri Sil-siladan: ( Tani waa xaqiiqda Dimuqraadiyadda, waxay banneneysaa wax waliba haduu rabo ha is buriyo, hadiiba ay taageersanyihiin badi dadka. Dimuqraadiyadu xaqiiqdeedu waa cayaar lagu tiriyo codadka, iyadoo aan lahayn loona eegaynin Marjiciyad, dhaqan, qiimo, iyo diin, kanina waa

---

*40 Qorraxda Nasriga ee usoo baxday umdda guulaneysa, iyo Saliibiyada jabeysa - Safxadda 8 ilaa 9*

*41 In lKalimadaha lagu mideeyo kalimadda Towxiidka. - Safxadda 23aad*

*42 Fariinta Rajada iyo bishaarada ee Ehalkeena Masar. - Safxadda 1aad ilaa 4aad*

*43 Fariinta Rajada iyo bishaarada ee Ahalkeena Masar. - Safxadda 4aad ilaa 6aad*

khilaafka guud ee u dhexeeya Shuurada oo ku tiirsan marjiciyada Shareecada iyo dimuqraadiyadda aan lahayn wax marjiciyad ah.

Tusaale ahaan, **Shuuradu macquul kama ahan iney dowladda Muslimadda ah ay ku qasabto qaabka loola dhaqmo maxaabiista, ama ay diido tacdiibinta, kadbina ay dowladu ku xadgudubto heshiisyadaas, sababtoo ah inta ugu badan golaha shuurada ayaa arinkaas qaba.)**[44]

Wuxuu leeyahay Aadam Qadan oo loo yaqaano Cazzaam Al-Amriiki: "Tadbiiqinta Shareecada Islaamku ma ahan khiyaar loo codeynayo, waxaan baraarujinayaa u xukuntagida Shareecadu waa waajib iimaani ah, iyo cibaado Rabbaani ah, mana ahan khiyaar ku istaagaya raali ahanashaha dadka badankii ama loo codeynayo, sidaa darteed anigu kuma baaqayo in loo xukun tago Aqlabiyadda marka la joogo mas'alada ah isku xukminta Sharciga, si ay u doortaan ama ay isaga dhaafaan).[45]

Cadnaani ma Jaahil buu ka ahaa hadalada Al-Qaacida mise been buu sheegayay?!

*44 Fariinta Rajada iyo Bishaarada ee Ahalkeena Masar - Safxadda 5aad ilaa 16aad*

*45 Umadda Nafhurka iyo Istish-haadka- Safxadda 117aad*

## Isdul-Taagga 4aad:

### ( Islaamiyiinta Dimuqraadiga ah)[46]

Qodobkan waa mida ugu ballaaran ee la isku tuhmo, sababtoo ah wuxuu u qaybsamaa arimo guud iyo arimo gaar ah, waxaa kamid ah inaan la gaalaysiin Dawaaqiidda ( oo loola jeedo Islaamiyiinta Dimuqraadiga ah) qaybta labaadna wuxu ku qotomaa in loo duceeyo laguna tilmaamo geesiyaal Umadeed.!!

Tusaale ahaan kalimadda Cadnaani ee cinwaankeedu ahaa: "Kani ma ahan Manhajkeena mana noqon doono" wuxuu ku leeyahay: (Daaghuudkii Ikhwaanka ee la dagaalamayay Mujaahidiinta islamarkaana tadbiiqinayay wax aan ahayn Shareecada Allah, wuxuu noqday mid loo duceeyo, loo naxariis falo, laguna tilmaamo inuu yahay Rajada Umadda iyo geesi ka mid ah geesiyaasheeda. Rabbiyow waydii maxay u dhaliili waayeen kuwii Muwaxidiinta ku dilay Seynaa, maxay dadku ugu boorin waayeen la dagaalankooda, maxayse u amaanayaan Daaghuudkooda islamarkaana ugu duceynayaan?!).

Halkan wuxuu Cadnaani isku dayay inuu hadalkan uu ka jaro qaabkii uu ku socday, si uu dadku uga dhaadhiciyo in Dr Ayman Ad-Dawaahiri uu Maxamed Mursi ugu yeeray, kuna tilmaamay in uu ka mid yahay geesiyaasha Umadda, isagoo aan wax shuruud ah ku xirin.

Dr Ayman wuxuu fariintii uu u diray Dr Maxamed Mursi uu ku yiri hadal ahaa sidatan: (Adigu maanta waxaad ku jirtaa imtixaan weyn, waa inaad qabsataa xaqqa adigoona gil-gilanayn islamarkaana dhex-dhexaad ahayn, aadna si cad **u dalbato** in Shareecada loo xukun tago, **aadna diido** garsoorka musuq-maasuq ah, Qawaaniinta Cilmaaniga, iyo Dastuurka Cilmaaniga, aadna ku adkeysato inaad xureyso taako kasta oo kamid ah dhulka Islaamka ee la gumeysanayo, aadna diido ballan waliba iyo heshiis kasta oo ka tanaazulaya arinkaas, aadna Rabbigaa kula ballanto inaad la jahreyso Xaqqa uu kugu waajib yeelay,aadna ka tanaazulin wax la eg quraanjo, **markaas** waxaan kugu bishaareynayaa inaad kamid noqoneyso Geesiyaasha Umadan, tiirarkeeda muuqda iyo hogaamiyaasheeda waaweyn, umadda masar iyo tan Caalamka Islaamkana adiga ayey kaaga soo daba feyli doontaa dagaalkeeda ka dhanka ah cadowgooda).[47]

---

46 *In aan la takfiirin Islaamiyiintaas waxay dowladu ku tilmaantaa Inxiraaf! Waxaa lagu soo qoray Majaladda rasmiga ah ee Daabiq safxadda (20) hadal ahaa sidatan: ( Maku caasinayaa- Xaarith Al-Nadaari- amiirkiisa uu difaacay isagoo ku doodaya inuusan inxirafin?!) waxaana tixraaca hoose soo dhigeen inxiraafkan waxayna yiraahdeen: ( Dawaahiri ma takfiiriyo Istislaamiyiinta Baarlamaanka ku jira, iyo Rawaafida Majuusta ah*

*47 In laga xuroobo daa'irda cayaarta iyo Fashilka- safxadda 24aad*

Ma Shakki ayaa ku jira in hadii Mursi uu ka beri noqdo qawaaniinta Wadciga iyo dastuurka Cilmaaniga ah, uuna dalbo Shareecada iyo Jihaadka si loo xureeyo taako kasta oo kamid ah dhulalka Islaamka, uuna diido in uu aqoonsado heshiisyada Caalamiga ah in markaas uu noqonayo geesi kamid ah geesiyaasha Islaamka? Arintu ma ahan sida uu Cadnaani ka dhigay ee ah in Dr-ku uu Mursi ku yiri : waxaad tahay geesiga Umadda waxaad rabto oo mukhaalafaad ahba sameeye.

Haddaan u soo noqono **tan ducada ah**, waxa uu Dr Ayman Ad-Dawaahiri ugu duceeyay Maxamed Mursi inuu Alle hanuuniyo, waxaana isla kalimadaas uu ku yiri: (Waxaan Allah kuu waydiinayaa inuu hanuuniyo Qalbigaada, uuna kuu wanaajiyo diintaada iyo aduunyadaada, waxaana Allah kuu waydiinayaa inuu sugo qalbigaada, uuna qalbigaada ka buuxiyo Yaqiin, Iimaan iyo sugnaan si aad ugu hiiliso diintiisa iyo Sharcigiisa adigoo aan ahayn mid baqaya, islamarkaana gorgortan ka galaya arinkaas).

Xagay ceebtu kaga jirtaa in loogu duceeyo Hanuun, Nabigu scw wuxuu Alle ka baryay inuu Islaamka ku cizeeyo Cumar binu khadhaab ama Abuu Jahal iyadoo la ogyahay dhibaatada ay u gaysteen Muslimiinta, illaa laga yiri xitaa hadii uu Islaamo Dameeerka Cumar, ma islaamayo Cumar, iyadoo ay saas tahayna wuxuu Nabigu yiri: ( Allow Islaamka ku cizzeey labadaas nin midka aad jeceshahay; Abii Jahal ama Cumar binul Khadhaab.)[48]

Xitaa arintan ah ducada xilligii Al-Qaacidadii Usaama way jirtay, tusaale ahaan markii Abii Yaxya Al-lliibi ka sheekeeyay arimihii ay ku dhacday Xarakada Xamaas oo ah isla kuwii uu ku dhacay Muxamed Mursi, wuxuu ku yiri gebegabada fariintiisa: ( Allow Xamaas ku hanuuni wadada Wanaaga iyo islaaxinta.)[49]

ARAGTIDA TARJAMAHA: Waxaa xusid mudan in Dr. Ayman Ad-Dawaahiri uu gaaleysiiyey Maxamed Mursi, Islamarkaana uu cadeeyey waxa uu ka aaminsan yahay iyo farqiga u dhexeeya isaga iyo midkii ka horeeyey iyo midkii ka dambeeyey intaba. Waxaana mowqifka Dr. Ayman ee Mursi loogu noqon karaa Kalimadiisii ahayd "Shaam Waa Amaano ku jirta Qoortiina" iyo Kalimadda "Yaa Difaacaya Musxafka" ee uu ku weerarayo Ikhwaanka ee qeybta ka ah Silsiladda "Fariimo Koob-kooban Oo Ku Socda Umadda Guuleysaneysa"

**Qaddiyada ah inaan la takfiirin oo aan lala dagaalamin** Islaamiyiinta Dimuqraadiga ah waxan leenahay: Rumuuztii ama qiyaadadii Al-Qaacidadii Usaama ma takfiirin Xukuumadda Xamaas waxaana ragaas ka mid ah

*48 Waxaa saxiix yeelay Albaani iyo Tirmidi*

*49 Xamaas iyo bandhiga dhow- safxadda 5aad*

labada Sheekh ee Liibiyaanka ah iyo Dr Ayman Ad-Dawaahiri, waxaana arinkaas si toos ah u cadeeyey Sheykh Cadhiyatullaah Al-liibi wuxuuna yiri: (Gefka ay ku dhacday Xamaas waxaan rajeynaynaa in loogu cudur daarayo ayna yihiin Muta'awiliin ayna qaateen Fataawida qaar kamid ah Ahlu Cilmiga oo ay ku kalsoonyihiin, kumana xukumeyno Gaalnimo, waxaana ay agteena ka yihiin Muslimiin khaldantay, waxaana u sacyineynaa inaan u naseexeyno islamarkaana wadada hanuunka u sheegno, sida qof kasta oo Muslim ahba aan u sameyno.)[50]

Dr Ayman Ad-Dawaahiri wuxuu yiri waagii Al-Qaacidada Usaama: "kuma raacsani takfiirinta hogaanka Xamaas, takfiirinta Ash-khaasta waa mas'alo khatar ah, waxaana lagama maarmaan ah in shuruuda laga helo lagana waayo mawaanic diideysa in la gaalaysiiyo, waxaana walaalaha ugu naseexeynayaa iney isaga tagaan Mas'aladan, xoogana la saaro in Xamaas lagu taageero waxay ku saxantahay, lana duro hadii ay la timaado khalad iyadoo la marayo usluub cilmiyeysan oo dacwi ah islamarkaana cadaalad ah).[51]

Turki Al-Bancali wuxu fariin uu u diray Sheekhiisa Maqdasi, uuna ka soo guuriyey Sheekh Cabdullahi Al-Xuseyni[52] uu ku yiri: "Sheekheyga aan jeclahoyow waan aqaaanaa mawaaqiftaada xaqqa ah, aadna ka cabsaneynin canaanta kuwa wax dhaleeceya, waxaana aad u xusuustaa markii aad ku khilaaftay **Dr Ayman Ad-Dawaahiri, Sheekh Abii Yaxya Al-liibi, Sheekh Cadhiyatullahi Al-liibi**, Sheekh Abil Waliid Al-Qazzi Al-Ansaari, Sheekh Abii Qataada Al-Filastiini, Abii Basiir Al-Dhardhuusi iyo kuwa kaloo badan Takfiirinta xukuumadda Xamaas"!.

Wuxu yiri Sheekh Cadhiyatullahi oo joogay xilligii Al-Qaacidadii Usaama, isagoo ka hadlaya xasuuqii Xamaas ay ka geystay Masjidka Ibnu Taymiya hadal ahaa sidatan: (waxaan Allah Cazza Wajalla beri uga noqonaynaa waxay ku kaceyso xukuumadda Xamaas, oo ay ugu weyntahay dilka Mujaahidiinta khilaafsan, Alle ayaana ku cabsi gelineynaa waxaana uga digeynaa caradiisa, laakiin **ma aragno iney wanaagsantahay in walaaluhu la dagaalamaan Xamaas iyo dagaalyahannadeeda**.)[53]

Wuxuu ku yiri Sheekh Abil Waliid Al-Maqdasi oo ahaa amiirkii Jamaacada Al-Towxiid wal-Jihaad ee Qazza fatwo cadadkeedu ahaa 1128 uuna kaga hadlay Xamaas, islamarkaana lagu nashriyay minbarka Al-Towxiid

*50 Jawaabaha Xisbada - safxadda 72aad*

*51 Majmuuca buxuuthta,Fariimaha iyo Towjiihaadka Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri- safxadda 475aad*

*52 karbaashka Xuseyniyah ee radinta Adilada Manaamiyah- safxadda 6aad*

*53 Isdaarka: "Galbeedka iyo godka mugdiga – Q2aad" oo ay sooo saartay Mu'assasada As-saxaab 1430 Hijriyada*

Wal Jihaad: (Dhul kasta wuxuu leeyahay duruuf u gaar ah, koox kastana waxay leedahay awood iyo Imkaaniyaad, **sidaa darteeed ma aragno iney wanaagsantahay in walaalaha Qazza ay la dagaalamaan Xukuumadaas**, sababtoo ah la dagaalankeeda wuxu keenayaa iney awoodooda dhiig baxdo, islamarkaana laga takhaluso iyagoo waliba taag daran. in la degdegsado iska hor imaatinkana wuxu daadinayaa dhiiga Muslimiin Abriyo ah oo farabadan taas oo keeneysa in dadku ka cararaan dacwada Towxiidka.)

Wuxuu Sheekh Abii Muxamed Al-Maqdasi oo in badan ay ku dadaaleen iney safkooda ku biiriyeen isagoo la yimid intaan oo Inxiraaf ah waa sida ay sheeganayaane,  isna uu fatwo cadadkeedu ahaa 1599, laguna baahiyay Minbarka Al-Towxiid Wal-Jihaad ku yiri hadal ahaa sidatan: (Annagu ma fatwoonin kumana baaqin in lala dagaalamo Xukuumada Xamaas iska daaye Xarakadeeda).

# Isdul-Taagga 5aad:

## (Yaa Fallaagoobay, Yaase Laga Fallaagoobay?)

Cadnaani wuxuu sheegtay ineysan jirin bayco ay dowladda kula jirto Al-Qaacida, balse ay ka dhaxeysay oo kaliya xiriir ixtiraam iyo is-sharfid ah, Al-Qaacidana waxay xoog ku soo gashay khilaafaadka u dhexeeyay Baqdaadi iyo Jowlaani, waxaana ay u hiilisay nin ka goostay amiirkiisa, Wuxuuna arimahaas uu Cadnaani u gaar yeelay hal kalimad oo uu ciwaan uga dhigay "Raali Noqo Amiirka Al-Qaacida" taas oo uu kaga jawaabayey kalimadii Dr. Ayman ee ciwaankeedu ahaa "Marqaati Aan U Bixinayo Sidii Loo Badbaadin Lahaa Dhiiga Mujaahidiinta Shaam" waxaana Cadnaani kalimadaas uu ku beeniyay in dowladdu ay ahayd farac taabacsan Al-Qaacida, wuxuuna sheegtay in xiriirka ka dhexeeyey uu ahaa oo kaliya mid is sharfid ah si loo mideeyo safka Jihaadka caalamiga ah.

Hadaba taasi ma saxbaa oo Cilaaqadu ma sidaas un bay ahayd?

Dr Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri wxuu soo gudbiyay fariimihii dowladii Islaamiga ee Ciraaq ay usoo dirtay Al-Qaacida, waxaana ku jiray fariintan:

"Sheekhu Allah xifdiyee, (Waxaa loola jeedaa Abuu Bakar Al-Baghdadi) Wuxuu soo dardaarmay inaan idin sheegno in xaaladda halkan ay wanaagsantahay, arimuhu way wanaagsanyihiin waxayna kusii socdaan horumar iyo midnimo Alxamdulillah, wuxuuna idin waydiinayaa marka Ururka Al-Qaacida uu iclaamiyo amiirka cusub, <u>baycada dowladu idin kula jirto</u> mala cusbooneysiinayaa mana la iclaaminayaa mise waxay ahaaneysaa mid sir ah sida horeyba loo ogaa ee loogu wada shaqeynayay?)[54]

Si wanaagsan u dhuux hadalkiisa ah: (Dowladdu ma cusbooneysiineysaa Baycada), waxay ka dhigantahay in horay dowladdu ay bayco kula jirtay Al-Qaacida, oo aysan ahayn bayco is-ixtiraamid ah sida uu Cadnaani sheegay.

Ka dib Wuxuu Cadnaani yiri isagoo ka jawaabayey marqaati furka Dr-ku keenay hadal ahaa sidatan: "**Dhamaan** waxa aad ku sheegtay marqaati furka aad keentay waa sax"[55], waana qiraal uu qirayo iney

*54 Marqaati fur si loo ilaaliyo dhiiga Mujaahidiinta Shaam - safxadda 4aad*

*55 Raali noqo Amiirka Al-Qaacida- safxadda 8aad*

saxantahay marqaati furka Drka, taas oo uu ku sheegay in dowladu fariin usoo dirtay Al-Qaacida ayna codsatay in beycada ay cusbooneysiiyaan.

Inta kadib wuxuu Dr Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri sheegay nooca ay tahay baycada uu Abuu bakar Al-Baqdaadi kula jiro Al-Qaacida, waxayna tahay sidatan: "Sheekhena barakeysanow , waxaan jecelnahay inaan idin cadeyno oo aan idiin ogeysiino inaan nahay qayb idinka idin kamid ah, waxaana Allah uga diin dhiganeynaa inaad tihiin kuwa amarkeena iska leh, aadna nagu leedihiin **inaan idin maqalno oo aan idiin adeecno intaan noolnahay**, inaad noo naseexeysaan waxne aad na xusuusisaanna waa xaq aan idinku leenahay, **amarkiinuna waa nagu waajib qaadashadiisa**, balse Arimhu waxay mararka qaar u baahanyihiin inaan idin cadeyno maadaama aan la noolnahay waaqica saaxadeena, waxaana idin ka rajeyneynaa in laabtiina ay waasac u noqdaan dhageysiga fakarkeena, markaas kadibna idinka ayaa iska leh amarka, waxaana nahay fallaaro ku jira gacantiina.)[56]

Waa noocee cilaaqada ixtiraam ee waajibineysa Samciga iyo dhaacada illaa geerida, waana noocee cilaaqada waajbineysa in qofku qaato amarka qofka kale.?!

Hadalkan wuxuu beenineyaa warka Cadnaani marka uu ka hadlayay awaamirta Al-Qaacida iyo sida ay u qaadaneysay dowladda oo uu yiri: ( Awaamirtaas gudaha dowladdu kama dhaqan gali jirin, sidoo kalana waajib kuma ahayn qaadashadeeda).

ARAGTIDA TARJUMAHA: Waxaa Xusid mudan in Ibraahiim Al-Badari (Abuu Bakar Al-Baghdadi) uu kalimadiisii ahayd "Baaqi bey ku ahaaneysaa Ciraaq iyo Shaam" uu ku yiri: "Amaa fariinta loo tiiriyey Sheykh Ayman Ad-Dawaahiri –Allaha dhowree- waxaa ku jira arimo aan ku heysano oo khaladaad sharci iyo manhaj ah, Waxaana adoonka faqiirka ah loo bandhigay in uu kala doorto amarka rabigiisa iyo amarka kale ee Khilaafsan midka Allaah ka dib markii aan la tashanay golaha shuurada ee dowlada Islaamiga Ciraaq iyo Shaam oo ka kooban Ansaar iyo Muhaajiriin, waxaa amarka lagu wareejiyey hay'adda sharciga ka dibna waxaan doortay Amarka Allaah, anigoo dhanka kalena iska dhaafay amarka ku jira risaalada ee Khilaafsan sharciga Alle"

Halkaan waxaa isweydiin mudan waa kuma qofka amarka ku leh Baghdadi ee uu amarkiisa barbar dhigay amarka Alle. Waa kuma sidoo kale qofka Amiirkiisa aanan laga tagin karin ilaa in uu amarka Alle Khilaafo

*56 U Jawaabida Mashaa'ikhda sharafta leh- safxadda 1aad*

mooyee. Haddiise Dr. Ayman uusan ahayn amiirkiisa muxuu cudurdaar ugu raadinayaa in amarka Dawaahiri uu khilaafay oo uu u leeyahay amarkaaga waxaan kaga tagay kaliya wuxuu ku khilaafsan yahay sharciga Alle? Soo kama tagi karo isagoo aanan sabab sheegin maadama uusan amar ku lahayn.

**Waxaan halkan kala soo dhex baxeynaa dhowr qodob:**

Ficilka Jowlaani ma ahayn khiyaano iyo ballan burin, sababtoo ah wuxuu la xiriiray amiirka guud intii uu la xiriiri lahaa amiirka gaarka ah.

- Dowladdu waxay ku ceebeysay kuna tuhuntay Jowlaani inuu jabiyey baycadii uu iyaga kula jiray, uuna kala jaray safkeeda, waana isla arrimihi dowladu ay ku sameysay Al-Qaacida, waxay buriyeen baycadii ay kula jireen Al-Qaacida, safkeeduna way kala jabiyeen, marka iyagaa mudan in ay qaataan sifada ah burinta baycada iyo kala qeybta Safka halkii ay ku eedeyn lahaayeen Jowlaani.

# Isdul-Taagga 6aad:

## (Mubaahalada)

Mid kamid ah qodobadii uu Cadnaani mubaahalada ku galay islamrkaana uu sheegay iney been tahay waxay ahayd: In markii la is khilaafay amarka loo gudbiyay Sheekh Ayman Dawaahiri oo labada kooxba ay uga raalli noqdeen inuu garsoore u noqdo.

Sheekh Dr Ayman Ad-Dawaahiri wuxuu yiri waqtigii Garooska: "labada dhinacba waxaa iga soo gaaray Farriimo"[57], wuxuu ka dhigan yahay warkan in labada dhinac -waa dowladda Iyo Jabhaddee- in marka ay is khilaafeen ay u gar  dhigteen Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri.

Muuqaal lagu baahiyay Internetka wuxuu Sheekh Abuu Cabdul Caziiz Al-Qadhari oo ahaa amiirkii hore ee jamaacada Jundul Aqsaa uu yiri: "Sheekh Baqdaadi iyo Sheekh Jowlaaniba waxay labadooda yiraahdeen: **waxaan sugeynaa Sheekh Dr Ayman Ad-Dawaahiri**, hadii uu dhaho Sheekh Baqdaadiyow ku laabo sidaadii hore ee dowladda Islaamiga ah ee Ciraaq, waxaan leeyahay buu yiri Baghdadi: "Samcan wa dhaacan, aniga iyo ciidankeygana waxaan aadeynaa Ciraaq" sida uu cadeynayo Sheykh Abuu Cabdul Casiis Al-Qadhari." Hadalkan wuxuu qiraal u yahay in labada dhinac ay kuwada raalli noqdeen in Sheekh Dr Ayman Ad-Dawaahiri uu u kala garqaado.

Sheekh Abuu Cabdul Caziiz Al-Qadhari waa dhinac dhex-dhexaad ah, waxaana Cadnaani uu ku tazkiyeeyey Sheekhan kalimadiisii ahayd " Kani ma ahan Manhajkeena mana noqon doona"

Sharcigii guud ee dowladda ugu magacownaa Xalab oo lagu magacaabo Cumar Al-Qaxdhaani  wuxuu sidoo kale **kalimad cod ah oo lagu baahiyay Internetka**  ku qiray arintaan, wuxuuna yiri sidatan: "Wuxuu Abuu Bakar Al-Baqdaadi ku dhaartay in qof kasta oo beyco kula jira dowladda Islaamiga ah uu u hogaansamayo amarka Sheekh Ayman Ad-Dawaahiri, hadii amarka Sheekha uu yimaadana ineysan shaqeyneyn beycada ay dowlada kula jiraan maadama amar ka weyn uu yimid"

*57 Hadalkii kala saarida – Safxada 2aad*

Kani waa qiraal kale oo ka yimid Sharciga guud ee Baghdadi u qaabilsan Xalab oo qiray in Baqdaadi uu aqbalay in Dr. Ayman uu garsoore u noqdo labada dhinac. Waxaa halkan inooga cadaaneysa in Cadnaani uu Mubaahalo ku galay been cad.

- **Qodobka labaad** wuxuu yahay hadalka Cadnaani uu ku yiri kalimadiisa ahayd "Dadkeygiyow Ajiiba baaqa Allah" ee ahaa: "Iska jir la dagaalanka dowladda Islaamiga ah waad ku gaaloobeysaa hadaad ogtahay iyo haddii aadan ogeyn intaba"

Iyadoo la ogyahay in arimaha uu Cadnaani Mubaahalada ku galay, kuna tilmamaay been abuur ka dhan ah dowladooda ay ka mid ahayd: "In dowladu ay u aragto qof kasta oo la dagaalama inuu yahay mid la dagaalamay Islaamka kana baxay diinta"

Siduu markan ku sugay wixii uu diidanaa shaley? Anagu ma gaalaysiino cidii nala dagaalanta ayuu yiri shaley, kadibna wuxuu yiri: qofkii nala dagaalama wuu gaaloobay. Xitaa haddii la yiraahdo kuwa nala dagaalamaya Shareecadu kuma dhaqmaan, waxaa is waydiiin leh horay ma ugu dhaqmi jireen?

# Isdul-Taagga 7aad:

## (Ammaanta Gaalada)

Al-Cadnaani wuxuu sheegay in cadeymaha ku tusaya inxiraafka Al-Qaacidda ay ka mid tahay Ammaanta ay Gaaladu amaanayaan Al-Qaacidda wuxuu Kalimadda Cinwaankeedu ahaa: (Kani ma aha Manhajkeenna mana noqon doona) uu ku yiri: "Qaacidatul Jihaad ma ahan mida ay amaanaan kuwa xun-xun, Dughaadda, kuwa munxarifiinta iyo kuwa lumay.

Arrintaas ammaanta ah waa mid ay ka mideysan yihiin Qaacidada Usaama iyo xitaa Dowladda qudheeda.

Maxaa ka qurux badan Jawaab celintii uu walaalka Cabdul-Xamiid Al-Makki –Alle xabsiga haka soo daayee- uu ka qoray arrintaasi. wuxuu yiri walaalka:

"Manhaj ma aha inaan eegno waxa ay naga dhahayaan dadka iyo inaan eeg-eegno qofka na amaanaya iyo midka na ceynaya, si aan u ogaano in waxa aan ku sugan nahay uu xaq yahay iyo inuu baadhil yahay, Manhajka Sharciga ah waa in dadka lagu xukumaa Shakhsiyaadkooda, iyadoo la eegayo hadalladooda, iyo ficiladooda, loona bandhigayo Kitaabka iyo Sunnaha. Ammaanta ay noo jeedinayaan dadka qaarkood ee horey noo diidanaa waxay u dhaxeysaa laba arrin midkood:

Koow: inay jirto arrin ka guuxeyso laabtooda, oo ah kala jebinta Safka Mujaahidiinta, taasna waa dariiqo ay Cadowgu isticmaalaan, si ay u kala jebiyaan Safka Mujaahidiinta, waayo waxay ogaadeen in haddii tallaabadaas ay ku dhaqaaqaan ay keeni karto saameyn Mustaqabalka dambe ah.[58]

Labo: Waxaa dhici karta in qaar iyaga ka mid ah inay saameysay dacwada Al-Qaacidda, waayo iimaanku cid kaliya kuma koobna, taasna Allah agtiisa wax culus kama ahan, iyadoo ay sii jirto in Al-Qaacidda ay xoojisay farrimaheeda dacwada ee Iclaamiga ah, ayna qaadday dhabbaha Siyaasadda Sharciga ah, si ay dadka ula tacaamusho, quluubtooda usoo jiidato, xaqqana ugu soo dhaweyso."[59] ayuu yiri walaalka Cabdul Xamiid Al-Makki Allaha soo bad-baadiyee.

**Marka laga hadlayo Qaacidadii Usama**: Abuu Jariir Ash-Shimaali wuxuu Majaladda Daabiq oo ah Majallad Rasmi ah oo ay soo saarto Dowladda uu ku qoray Maqaal uu ugu magac daray "Qaacidatu Waziristaan" wuxuuna Safxadda 43aad ee Cadadka 6aad ee Majalladdaasi uu ku yiri:

"Ugu dambeyntii Sannadkii 2010 waa nala sii daayay, Laakiin Raafidadu waxay walaalaha qaarkood kusii haayeen Xabsiga, waxaa ku jiray labada walaal ee kala ah Khaalid Al-Car-cuuri iyo Suheyb Al-Urduni, kuwaas

*58 waxaa jirta ku dheel-dheelid foolxun oo ay sameynayaan qaar ka mid ah saxafiyiinta reergalbeedka, ku noqo risaalada (waxay doonayaan Daacishiyeenta Jihaadka) ee uu qoray Sheykh Abii Mundir Ash-Shinqiidhi.*

*59 Ka Jawaabidda Beycada Khuraasan –Safxadda 20aad*

oo aan Beyco siinin Al-Qaacidda, sababta aan is leeyahay in loo sii deyn waayay waxay tahay **inaysan beyco siinin Alqaacidda**.

Xukuumadda Iiraan waxay qofka Shardi uga dhigeysa in uu Qaacidada Usaama Beyco la galo si loo sii daayo!! Haddii ay sidaas tahay waa maxay farqiga u dhaxeeya Qaacidada Usaama iyo Qaacidada Ayman ee Al-Cadnaani uu yiri: "Qaacidatul Jihaad ma aha tan ay amaanayaan kuwa liita ayna shukaaminayaan Dhuqaadda."!

Marka taas laga qiyaas qaato Qaacidada Usaama ayaa ka inxiraaf adag Qaacidada Ayman! Waayo Xukuumadda Iiraan ayaa qofka ay Xabsiga kasii deyneyso waxay Shardi kaga dhigeysay inuu beyco la galo Qaacidada Usaama!

**Marka Dowladda laga hadlana**: Sideen u hilmaameynaa ammaantii uu Cizat Al-Duuri –Xoghayihii guud ee Xizbiga Al-Bacath uu u jeediyey Dowladda islaamiga ah?!

Wuxuu Khudbad uu jeediyay 12/07/2014 uu ku yiri: "Alle ha guuleeyo Ciidamada iyo Kooxaha Kacdoonka, oo ay ugu horreeyaan Geesiyaasha iyo halyeeyada Dowladda islaamiga ah, waxay iga mudan yihiin Salaan gaar ah oo ay ku dheehan tahay Sharfid, Jaceyl iyo Qadarin, waxaan Salaan xushmeyn ah u dirayaa hogaamiyeyaashooda".

Annagoo ka qiyaas qaadaneyna Miizaankaas, waxaan leenahay: Miyay inxiraaftay Dowladda? Waa maxay sababta ay u ammanayaan Bacthiyyiinta?! Waxaa taas kasii daran in Jabhadda Midowga Ciraaq ay soo saartay Bayaan taariikhdu markii ay aheyd January 27, 2015. bayaankaas oo uu akhriyay Muxamed Khaliil Al-Tikriiti wuxuu ku sheegay inuu ka baxay Xizbiga Al-Bacath ammaantii uu xoghayaha guud ee Xizbigaas u jeediyay Jamaacada Baqdaadi darteed.

Isu duwihhii hore ee qaabilsanaa xiriirka Masar iyo Liibiya Axmed Qadaaf Al-Dam wuxuu Wareysi uu siiyay TV-ga "Dariim" Taariikhdu markii ay aheyd 17-kii January 2015 uu isna ku yiri: "Aniga waxaan la safanahay Daacish) Muuqaalkaana waxa uu ku jiraa Youtube-ka"

Nuuri Al-Muraadi oo ahaa Xubin ka tirsan Xizbigii Shuuciga, ahna qoraa ka tirsan website-ka "Al-Xiwaar Al-Mumtadin"[60] Islamarkaana mar aan saas usii fogeyn amaanayay Dhaaqiyadii Saddaam Xuseyn, isna wuxuu Daacish ku amaanay Barnaamijka "Al-Itijaah Al-Mucaakis" taariikhdu markii ay aheyd 26-kii May 2015.

Korneyl Muxamed Barakaat oo ka tirsan Ciidamada Meliteriga Suuriya wuxuu Bartiisa Facebook-ga ku qoray, taariikhdu markii ay aheyd May 18, 2014 qoraal ahaa sida tan:

"Qofka dhaleeceynaya Hoggaanka Ciidamada Suuriya ee Carabeed, wuxuusan ogeyn in Daacish ay mar aan sii fogeyn in kabadan laba kun oo Argagixiso ah ku dishay Xalab, wuxuusan ogeyn qofka dhaleeceynaya Ciidamada Suuriya in Daacish ay maalin walba boqollaal ka tirsan Calooshood u shaqeystayaasha Al-Qaacidda

60 *Mawqica Al-Xiwaar Al-Mumtadin wuxuu ku baaqaa unkumidda Mujtamac Madani Calmaani Dimuqraadi ah*

ku disho Deyru Zuur, waxaan doonayo inaan sheego waxa weeye in Hoggaanka Ciidamada Suuriya ay Xikmaddu tusineyso in **Daacish ay si kumeel gaar ah indhaha uga laabtaan, ama mararka qaarkood ay ka weji dadbadaan inta ay ka xoogsanayaan, maadaama ay noo xaqiijinayaan faa'idooyin waaweyn!"**

ARAGTIDA TARJUMAHA: Sidoo kale Khudbad uu jeediyey waziirkii hore ee gaashaandhiga Yahuudda Moshe Ya'alon bishii.......wuxuu ku yiri: "Haddii ISIS oo uu kala jeedo Jamaacada Baghdadi iyo IRAN aan isbarbar dhig ku sameyno waxaa noo fiican ISIS oo aan halis ama qatar dhab ah ku heynin dhulkeena. Sidaas darteed **kooxda Baghdadi ayaa noo fiican in ay qabsato Syria oo dhan intii ay ka qabsan lahayd IRAN ama kooxaha taageersan Nidaamka Tehran**" ka waran haddaan dhahno waa Inxiraaf in gaal Yahuudi ah yiraahdo kooxda Baghdadi iyo Iran waxaa noo fiican kooxda Baghdadi?

Marka lagu dhiso hal-beegga Daacish ee ku aadan taxdiidinta Inxiraafka. Qaacidada Usaama, midda Ayman iyo Kooxda Baghdadi intaba waxay wada noqonayaan Munxarifiin, marka sidee baad dadka kale ugu ceebeyneysaa waxa aad adiguba dhex fadhiso.?!

# Isdul-Taagga 8aad

## (Waa Maxay Hal beegga lagu rido ama lagu kor yeelo Culimada!)

• Waxaan aaminsanahay in Ciladda ay Dowladda ku tuureyso Mashaayikhda ama culimada inuu yahay 1 hal-beeg oo kaliya, kaas oo ah inay iyaga ka hor yimaadeen. inkastoo Cadnaani uu Mubaahalo ku galay inaysan cidna ku naceynin ama ku tuureynin inuu khilaafay darteed hadana waxay Culimada qaarkood u tuureen ama u rideen inaysan gaaleysiin Islaamiyyiinta galay Baarlamaanka xilli aad arkeyso iyagoo amaanaya Culimo qabta in la galo Baarlamaanka, waana kuwan tusaalooyinka:

-Sheekh Axmed Shaakir wuxuu yiri: "Haddii jidka Shareecada loogu gar gaarayo uu yahay dhabbaha Dastuurka ee nabadda ah, kaas oo aan Umadda ku gaarsiin karno dacwadeenna, ku jihaadi karno, kuna geli karno doorashooyinka waa arrin habboon, haddii aan taas ku fashilanno marar kale ayaan ku guuleysanaynaa."[61]

Sidaas oo ay tahay waxay ugu yeereen Sheykhul Callaamah Isdaarkooda rasmiga ah ee “Sawlatul Ansaar” !!.

-Sidoo kale Sheekh Cabdalla Cazaam ayaa banneeyay gelitaanka Baarlamaanka, sida ku soo aroortay Cajalka (Wareysi ku saabsan Siyaasadda Xukunka), sidaas oo ay tahay waxay ugu yeereen Sheykhul Mujaahid, sida ku cad Isdaarkooda rasmiga ah ee “Xudaa Al-Shuhadaa1”!!

Sidoo kale, Abuu Bakar Al-Baqdaadi wuxuu Sheekh Cadhiyatullaahi Al-Liibi ku tiriyay Rumuuzta Jihaadka iyo hal doorka Hoggaanka, sida uu ku sheegay Kalimadda (وَيَأْبَى اللَّهُ إِلَّا أَنْ يُتِمَّ نُورَهُ) wuxuuna ku tilmaamay Caalim Caamil ah oo Mujaahid ah.

Bayaan ay soo saartay Dowladdii islaamiga aheyd ee Ciraaq oo ay uga hadashay Sheekh Cadhiyatullaah waxaa lagu yiri: "Geesi kale oo ka mid ah geesiyada Umadda oo aanan ka maqlin illaa wax nufuusta u ziyaadinaya Cizzo, Thabaat iyo Xasillooni, waa Sheekhii Caalimka, Muhaajirka, Mujaahidka, Naasixa iyo Zaahidka ahaa Cadiyatullaahi Al-Liibi.)[62]

Iyadoona Sheekh Cadhiyatullaah uu aaminsanaa arrimihii dartood lagu tuuray Dr Ayman Al-Dawaahiri, iyo kuwo ka daran oo ka adag.

Waa Maxay farqiga u dhaxeeya kan iyo kaas? kaliya waa khilaafka!

-Marka laga hadlayo Sheekh Suleymaan Al-Calwaanna, waxaan dhammaanteen wada ognahay wixii uu yiri Abii Meysara Ash-Shaami oo ah ninka Dowladda u qaabilsan dhanka qoraallada ee Majaladda rasmiga ah ee Daabiq.

*61 Al-Kitaab Wal-Sunnah waxaa waajib ah in ay noqdaan masdarka qawaaniinta looga dhaqmo masar - Safxadda 40 ilaa 41aad*

*62 Bayaan kasoo baxay Wasaaradda Warfaafinta Dowladda oo Cinwaankiisu ahaa : (Bayaan ku saabsan Tacsida dilka Sheekh Abuu Cabduraxmaan Caddhiyatullaahi Al-Liibi. Taariikhdu markey ahayd 13 Dec. 2011.*

Abuu Meysara wuxuu maqaalka uu cinwaankiisu ahaa: (Xaazimi oo u dhaxeeya dembiga Qucuudka "Ka fadhiga Jihaadka" iyo baadida Jaamiyada) uu ku yiri: "Ardeyda Jihaadka -marka uu Jihaadku waajib noqdo- Cilmiga kama qaataan kuwa Jihaadka ka fadhiya, iskaba dhaafee kuwa Ahlu bidciga iyo Culimada Dawaaghiida, Balse waxay ahaayeen kuwo culuumta mashaayikhdii Jihaadka iyo towxiidka ee tagay ka hormarin jiray funuunta Culimada Mucaasiriinta ah ee faasiqiinta Jihaadka ka fadhiya. Kadib waxa uu u soo dhex dusay (Manhajkaas) Safka Mujaahidiinta markii uu soo dhaweeyay kuwa Qaacidiinta ah, sida Maqdasi oo kale, kaasi oo Jihaadka Ciraaq ka socday u arkay inuu halaag yahay iyo Sidoo kale Suleymaan Al-Calwaan. Hadaad doonto dib ugu noqo Jawaabtii Sheekhu Shahiid Suldaan Bin Bajjaad Al-Cuteybi, waa muhiim, wuxuuna caddeynayaa Mowqifkiisa cajiibka ah ee uu ka qabo Aala Salool (Dowlada Sacuudiga) iyo Askartooda, iyo kuwa lunsan ee ka tirsan Sarruuriyyiinta iyo Xizbiga Al-Ummah, sida Dhariifi, Al-Cajami iyo Al-Mudheyri".

Hadalkan waxaa laga fahmayaa:

-in Sheekh Suleymaan Al-Calwaan uu ka mid yahay kuwa faasiqiinta ah ee Jihaadka ka fadhiya.

-in Sheekh Suleymaan Al-Calwaan uu soo dhex dusay Safka Mujaahidiinta.

-in Sheekh Suleymaan Al-Calwaan, Saruuriyada iyo Xizbiga Al-Ummah hal khaanad la wada geliyay.

Waxaa la yaab leh in Al-Cuteybi uu Risaaladaas qoray billowgii Sannadkii 2003.! Sidaas oo ay tahay waxay ahaayeen [Jamaacada Baqdaadi] kuwo Sheekha amaanayay oo qadarinayay muddo 12 Sanadood ah, Risaaladanna ma aysan soo qaadan illaa markii la faafiyay Cajalkii uu Sheekhu uu ku yiri : (Dowladdu ma laha Beyco Caam ah, Shuruudda beycada Caamka ah waxaa ka mid ah inay kusoo doortaan Ahlul Xalli Wal Caqdiga, Abuu Bakarna – Waa Baqdaadiye- ma aysan soo dooran Ahlul Xalli Wal Caqdi).

Sidoo kale, Sheekh Cumar Al-Xaduushi waxay usoo bandhigeen inuu kusoo biiro,[63] laakiin markii uu ka soo horjeestay waxay soo saareen Isdaar Muuqaal ah[64] oo ay kusoo bandhigayaan khaladaadkiisii hore! Khaladaadkiisa ma aysan soo saarin illaa markii uu diiday beycadooda mooyee, khaladaadkiisana kama aysan hor istaagin inay u soo bandhigaan inuu ku soo biiro safkooda!!!

*63 Dib ugu noqo Wareysi uu Sheekh Cumar Al-Xaduushi uu siiyey Wargeyska Al-Ra'yi ee Kuweyt, maalintii Isniinta September 7, 2015*

*64 Magaca Isdaarka waa (Xaqiiqda kuwa khilaafsan Dowladda islaamiga -Cumar Al-xaduushi- Tusaale ahaan) waxaa soo saaray Mu'assasada "Cubwah .Laasiqah" ee ka mid ah Mu'assasaatka hoos taga dowladda islaamiga*

# Isdul-Taagga 9-aad:

## (In laga bar-bar dagaallamo Murtaddiinta iyo Mubtadicada!)

• Qoraaga Abuu Meysara Ash-Shaami waxa uu ku sheegay Majaladda rasmiga ah ee Daabiq, Cadadkeeda Lixaad, Safxadda 22aad hadalkan soo socda:

"Waxaa iga soo gaaray dad aan ku kalsoonahay[65] oo Yemen ku sugan in Ansaaru Shariicah ciidankooda ku sugan Gobolka Al-Jowf inay ka bar bar dagaallamaan Ciidanka riddada ah ee Cabdu-rabbi Mansuur iyo Ikhwaanul Muflisiin, si looga hortago Xuuthiyyiinta".

Waxaan leenahay: Wuxuu Afhayeenka rasmiga ah ee Dowladda ku yiri Kalimadda uu Cinwaankeedu ahaa (Alle ayaad leedahay Dowladyahay la dulmiyey) hadalka ahaa sida tan:

"Haddii Dowladdu ay howl qabato, una ogolaato koox inay howshaas kala qeyb qaadato, waxay Warbaahintu howshaas oo dhan u tiiriyaan kooxdaas, iyagoo aan soo hadal qaadin magaca Dowladda. tusaale ahaan: Jeyshul Xur ayaa nagala qeyb qaatay xoreynta Garoonka Meliteri ee Minig ee ku yaalla baadiyaha Xalab. iyadoo howshaas diyaarin, qorsheyn iyo fulinba ay laheyd Dowladda islaamiga, ayna ka qeyb galeen Ciidamo kooban oo ka tirsan Jeyshul Xur ayaa haddana Warbaahintu waxaysan sheegin magaca Dowladda, heer ay gaartay in Afhayeennada Taliska Hey'dda Abaanduulka ee Calmaaniyadda ah ay howshaasi u sheegtaan si fool-xumo ah!".

Waxaan leenahay : Waa maxay Xukunka Jeyshul Xur xaggiina?[66] gaar ahaan iyadoo Kooxda aad sheegteen ay ku xiran tahay Taliska Hey'adda Abaanduulka [67]ee daba dhilifka ah!.

Sidoo kale waxaa howl-galkaas idin kala qeyb qaatay kooxda "Caasifatu Shimaal"[68] kuwaas oo uu Afhayeenkiinna uu isla kalimaddaas gudaheed uu ku yiri:

---

65 Abuu Muxamad Al-Cadnaani wuxuu kalimadiisa cinwaankeedu ahaa: (Aan Allah barinno oo aan weydiisano inuu lacnaddiisa dul dhigo kuwa beenaalayaasha ah) ku yiri: haddii aad midkood weydiiso sidee ku xukuntay arintaan wuxuu leeyahay waxaa ii sheegay qof lagu kalsoonyahay, Subxaanallaah oo ka waran haddii xitaa qofkaas lagu kalsoonyahay uu yahay qof naga soo horjeeda?! Kuwani waxay qasmi ka dhigteen dadka oo dhan, mana la xiriiraan qof aan ka ahayn asxaabtooda iyo dadka qasmiga ku ah AlQaacida. Eeg sida ay dadka kale ugu eedeynayaan arimo ay iyaguba ku dhaceen.

66 Waxay majaladooda rasmiga ah ee Daabiq, cadadkeeda 10aad, Page-ka 33aad ku yiraahdeen: "Murtadiinta Jeyshul-Xur waxay u dagaalamayaan dimuquraadiyad darteed"

67 Waxaa bayaan ay soo saartay hay'adda Sharciga oo ku saabsan Jabhadda Islaamiga iyo hogaankeeda, sidoo kalena ahaa bayaan rasmi ah oo dowladu ay soo saartay maalin Arbaca ah 16-ka Jumaadul Aakhir, 1435 ay ku dhaheen: (Sidaas darteed isbaheysiga kooxda, qaab dhismeedkeeda kala duwan oo ay ku jiraan ciidankooda waa murtadiin ka baxday diinta Alle)

(Kuwa loo yaqaano "Caasifatu Shimaal", dadkoo dhan way wada garanayaan xumaantooda iyo Shartooda, waxaana la wada ogyahay sida ay usoo dhaweeyeen Doofaarka Mareykanka ee "John MacCain" kaas oo ay kula heshiiyeen la dagaalanka Dowladda iyo Mujaahidiinta. Sidoo kale waxay dabaabaatka Nuseyriyada u fududeeyeen inay duqeeyaan Muslimiinta. maalintii ay Ciidamada Dowladdu xoog ku galeen Garoonka Minig, waxay difaaceen Jaajuus Saliibi ah, kaas oo dartiis ay dagaal noogu billaabeen, waxay Ciidamada Dowladdu qabteen qalab wax duuba oo ay ku jiraan Sawirrada Xarumaha dowlada iyo Saldhigyadooda, xilli la hadal hayo duqeymo uu Mareykanku billaabi rabo).

Haddii kuwaas ay xaggiina Murtaddiin ka yihiin afkiina ayaad isku buriseen, sidee dadka kale ugu ceebeyneysaan waxaad idinku ku dhacdeen?!

Arrinta ku saabsan ka garab dagaalamidda Ikhwaanul Muslimiinka si looga hortago Xuuthiyyiinta, waxaan leenahay: Ikhwaanul Muslimiinka oo dhan xaggiina Gaalo miyay ka yihiin? Haddii ay Jawaabtu tahay maya[69] oo ay Mubtadico yihiin, waa kan waxa uu Sheekh Abuu Muscab Az-zarqaawi ka yiri dadkaas:

(Sheekh Cabdalla Al-Janaabi waa **Suufi** aan diidanahay, balse sidaas oo ay tahay Sheekh Abuu Anas Ash-Shaami -Raximahullaah- wuxuu dhunkan jiray madixiisa, waxaan ka maleysan jirnay kheyr, waxaan rajo ka qabnay inaan kusoo jiidno dariiqa Salafka, Sheekh Abuu Anas ayaa wuxuu u hadiyadeeyay mid ka mid ah Mu'allafaatkii Sheekh Ibnu Teymiyah, maxaan ka rabnaa Ninkaas haddii uu kor u qaadayo Raayada Tawxiidka, kuna baaqayo in lala dagaallamo Cadowga Muslimiinta? Allah ayaan ku dhaartaye wuxuu nooga kheyr badan yahay kuwa Jihaadka ka fadhiya. Walaalkaygow **ii keen Suufi bidcoole ah**, laakiin Jidka Allah ku dagaallamaya, waxaan dhunkanayaa lugihiisa, wuxuuna iiga fiican yahay midka Jihaadka ka fadhiya, ha sheegto haddii uu doono inuu heysto Caqiido Saxiix ah, Ruuxa marba haddii uu yahay Muslim Mujaahid ah weli kheyr ayuu ku sugan yahay, wuxuuna ka wanaagsan yahay midka Jihaadka ka fadhiya, laakiin Jihaadkiisa iigama hor istaagayo inaan ka bari noqdo bidcadiisa, mana ii diideyso inaan u nusreeyo. **Bidcoolaha waan u sabreynaa, waana ka bar bar dagaallameynaa**, kumana raaceyno bidcadiisa, waana sii wadeynaa inaan dacwada ugu yeerno illaa uu kaga soo noqonayo Sunnada)[70]

Haddaba miyuu inxiraafay Zarqaawi?!

---

68 Waxaa jira Muuqaal Vedio ah oo ku jira Youtube-ka oo ay soo saareen kooxda "Caasifatu Shimaal" kaas oo ay kusoo bandhigayaan magacyada iyo Sawirada raggii kaga dhintay dagaalkii Garoonka Mini gee ay hogaamineysay dowladda. Waxayna dhoola-tus military ku soo bandhigeen garoonka gudahiisa ka dib markii la xureeyey.

*69 Tusaale ahaan, Amiirkii hore ee dowlada Islaamiga Ciraaq, Abuu Cumar Al-Baghdadi –Taqabalahullaah- waxaa isagoo ka hadlayey faraca Ikhwaanka ee Ciraaq ee lagu magacaabo "Al-Xizbul Islaami uu yiri: (ma aragno gaaleysiinta dhamaan dadka gala ururkooda haddii aysan ku oogmin xujada shareecada) taas oo micnaheedu yahay in ay muslimiin yihiin.Ku noqo Kalimadiisii ahayd (قُلْ إِنِّي عَلَى بَيِّنَةٍ مِن رَبِّي) taas oo soo baxday 13 March 2007, ayna faafisay Mu'assasada Al-Furqaan.*

*70 Wareysi uu Abil Yamaan Al-Baqdaadi uu la yeeshay Abii Muscab Az-zarqaawi –Safxadda 23/24aad*

Dowladdii Islaamiga aheyd ee Ciraaq waxay soo saartay Bayaan[71] ay ku sheegeyso noocyada Kooxaha ka dagaallamayay Dalka Ciraaq, iyadoona u kala qeybisay Seddax qeyb: Ikhwaanul Muslimiin oo ay tiri:

(Waxaa lagu yaqaanaa inay ka nugul yihiin dhanka Caqiidada, iyo inay aaminsan yihiin doorashooyinka dimuqaardiga ah iyo ka qeyb qaadashada Xukuumaatka Calmaaniga ah, iyagoo mar marsiyo ka dhiganaya Masaalixda iyo Mafaasidda).

Qolada labaad waxay dhaheen waa: (Kooxo halku dhigoodu uu yahay Salafiyada, iyo Manhajka Ahlu Sunna wal Jamaacah, laakiin waxay qarsanayaan Manhaj Ikhwaani ah, waxay Ikhwaanul Muslimiinka la qabaan inay banaan tahay ka qeyb-gelka Xukuumadaha Calmaaniga ah iyo doorashooyinka dimuqraadiga, iyagoo ku andacoonaya isla mar-marsiiyada Ikhwaanka oo kale, balse waxay ku khilaafsan yihiin arrimaha qaarkood).

Ufiirso, waa Ururo ogol in laga qeyb galo Xukuumadaha, islamarkaana aaminsan Dimuqraadiyadda!!

Ka dib wuxuu Bayaanku sii yiri : (Kala aragti duwanaashahaas ka jira Saaxada Jihaadiga ah si naba Caqabad uguma noqon **inay iskaashadaan oo ay isu naseexeeyaan Ururadaas inta lagu guda jiro Xeyndaabka Xiriirinta Iimaaniga ah**, si looga hortago Cadowga Saliibiga ah ee ku soo duulay dhulalka Muslimiinta).

Haddii aad la shaqeyneyso oo aad iskaashaneysaan kooxo ay astaamahoodu sidaas yihiin, sidee ugu ceebeyneysaa dadka kale?!!! Haddii falkaas uu Inxiraaf yahay, haddaba adiguna Munxarif ayaa tahay!

*71 Bayaan cinwaankiisu ahaa (القول المبين في حقيقة كتائب ثورة العشرين) oo Markazka Al-Fajr ee Iclaamiga uu ku nashriyey Shabakada Shumuukh taariikhdu markey ahayd September 22, 2007, uuna sidoo kale qeybta Taqaariirta iyo bayaanaatka dowlada Islaamiga uu soo dhigay wariyaha Shabakada ee nashriya bayaanaatka rasmiga oo kaliya.*

# Isdul-Taagga 10aad

## (Dhaa'ifada Mumtanicada ah)

• Al-Cadnaani wuxuu Kalimadiisii (Raali noqo Amiirka Al-Qaacidda) ee uu ku raddiyay Dr Ayman Al-Dawaahiri uu ku soo bandhigay qaabka lagu heshiin karo, laguna dhameyn karo khilaafka iyo kala qeybsanaanta!

Arrimaha uu soo bandhigay waxaa ka mid ah: (Sixitaanka Manhajka) iyo ku dawaaqidda Gaalnimada Ciidamada Masar, Pakistan iyo Afghanistaan.

Waxaan leenahay: Cadnaani ma wuxuu ula jeedaa **Gaaleysiin Kooxeed** mise **Gaaleysiinta Ash-khaasta** Kooxahaas?!

**Haddii uu yiraahdo: Gaaleysiin Kooxeed**, waxaa laga wada ogsoon yahay in Dr Ayman Al-Dawaahiri uu qabo in Kooxahaasi ay yihiin kooxo Gaalo iyo riddo ah, sida uu ku sheegay Cajalka [Al-Daaghuut] ee ku jira Minbarka At-tawxiid wal Jihaad.

Wuxuu ku yiri Sheekh Ayman Qoraal uu Cinwaakiisu yahay (Jihaadka Dawaaghiidda waa Sunno Rabbaani ah oo aan isbadaleyn):

"Kooxdaas caawinaysa Xukkaamta Murtaddiinta ah ee ku shaqeynaya xukunkooda **waa Koox riddo ah**, sida Xukkaamta oo kale, marka aan la dagaallameyno, ama la tacaamuleyno waxaan u eegnaynaa qaab kooxeed, ee uma eegeyno qaab Shakhsiyaad, iyadoo ay suura gal tahay in Kooxdaas riddada ah ay ku jiraan Shakhsiyaad Muslimiin ah oo leh cudur daarro Sharci ah, laakiinse qofka aan laheyn wax cudur daar ah, oo haddana sii caawiya Xukuumadahaas waxa uu noqonayaa Murtad"

Laakiin haddii uu yiraahdo (Cadnaani) waxaan ula jeedaa **Gaaleysiin Shakhsiyeed**, sidaas ayayna ila tahay inuu ula jeedo waayo waxay ku sheegeen Majaladooda rasmiga ah ee Daabiq, Cadadkeeda Lixaad, page-ka 20aad in Ijmaaca Salafku uu ku guntamo inaan la kala saarin Kooxda iyo Shakhsiyaadka ku jira, waxay yiraahdeen: "Al-Dawaahiri wuxuu Dhaa'ifada Mumtanicada ah iyo Shakhsiyaadkeeda ku kala saarayaa Gaalnimada iyo Xukunnada qaarkood, kala saariddaas wuxuu khilaafsan yahay Ijmaaca Salafka ee ku aaddan Kooxaha ku bahooway Gaalnimada."

Waxaan halkaas ka fahmeynaa in qofkaan gaaleysiin Shakhsiyaadka Kooxaha ku dhacay Gaalnimada, inuu khilaafay Ijmaaca Salafka, oo weliba Manhajkiisa uu qalloocday, haddii ay sidaas tahay waxaan sheegi doonnaa qaar ka mid ah kuwa uu Manhajkoodu qalloocday, kadib waxaan is weydiin doonnaa: Hoggaamiye-yaasha Al-Qaacidda ee joogay xilligii Sheekh Usaama iyo culimada salafiyada Jihaadiga -ka hor inta aysan Munxarifiin ka noqon dhanka Dowladda- ma waxay Mas'aladaas u arkeen inay tahay Ijmaac, si ay u noqoto hal-beeg lagu cabirro toosnaanta ruuxa ama Inxiraafkiisa, mise waa Mas'alo Ijtihaadi ah oo Dowladda ayaa la timid wax cusub oo khilaafsan waxa ay ku taagnaayeen Culimada Jihaadka iyo hoggaamiyeyaashooda?!

Sheekh Cadhiyatullaah Al-liibi oo ka tirsan Al-Qaacidada Usaama wuxuu yiri: (Laakiin In qofku sheegto in hadalkiisa uu ku gaaleysiiyay dadkoo dhan, si aan kala sooc laheyn hadana uu ku andacooda in hadalkiisa uu yahay midka xaqqa ah iyo in qofka khilaafa hadalkiisaas uu hareer maray Tawxiidka, waxaan leeyahay qofka sidaas aaminsan Arrinkaas waa Jahli iyo baadi cad, oo aan si naba loo aqbali karin, waxaan Shaki laheyn in Masaa'ishaas ay yihiin kuwa **Ijtihaadi ah oo ku dhisan aragti iyo Istidlaal**)

Meel kale wuxuu Sheekhu ku yiri: " Waxaa sax ah inaan ula dagaallameyno sida Murtaddiinta oo kale, laakiin Mas'alada ku aadan gaaleysiinta, waan ka war wareeganaynaa, waxaan leenahay oo kale: Ciidamadaas waxay ku hoos jiraan Daagiyada Murtadka ah iyo Maamulka riddada ah ee uu xukumo, waa gacanta uu wax ku garaaco, iyaguna waa Askartiisa iyo caawiye-yaashiisa iyo waxa la midka ah, **laakiin gaaleysiintooda waa arrin kale**)[72]

Sheekh Abuu Yaxyaa Al-Liibi wuxuu qabaa in mararka qaarkood aysan bannaaneyn in lagu dhaqaaqo gaaleysiinta Shakhsiyaadka ku jira Kooxaha garabka u ah Xukkaamta Murtaddiinta ah! Wuxuu kaloo qabaa in Mas'aladaas ay tahay Mas'alo Khilaafi ah **oo aan dhameyn in lagu murmo** ama lagu doodo, iska dhaafee in laga dhigo hal-beeg looga qiyaas qaato toosnaanta iyo inxiraafka, sida uu sameeyay Cadnaani!

Wuxuu yiri Sheekha:

(Mas'alada ku aadan Xukunka taageerayaasha Xukkaamta Murtaddiinta ah ee Casrigan, Shakhsiyaad ahaan gaalo ma yihiin mise maya?... Qofka ay u caddaato in Koox ka mid ah Kooxahaas Mumtanicada ah ay leeyihiin mid ka mid ah waxyaabaha diidaya in Shakhsiyaad ahaan gaalnimo loogu xukmiyo, uma bannaana qofkaas inuu ku dhaqaaqo gaaleysiintooda, ee wuxuu sii heysanayaa in Asalkoodu uu islaam yahay, illaa qofkii xaalkiisa si gooni ah loo ogaado mooyaane. Sidaas si la mid ah qofkii isna ogaada in qaar ka mid ah kooxahan aysan jirin wax cudurdaar ah oo ka hor istaagaya gaalnimada waa in uusan ka laba-labeynin gaaleysiinta xubnaha kooxahaas. Qadiyada ku saabsan haddii la gaaleysiinayo iyo haddii kalena waxay ku xiran tahay in la ogaado haddii uu jiro wax diidaya gaaleysiintooda iyo haddii kale. **Halkan waa meesha ay ku kala aragti duwan yihiin fikradaha, kuna kala gedisan yihiin Ijtihaadaadka, sidaa darteed waxaa cadaanaya in arintan ay tahay arin Ijtihaadi ah oo ka hooseyso in laga dhigo waxyaabaha ugu horeeya ee la isku khilaafsan yahay, islamarkaana lagu doodo, laguna murmo**, sababtoo ah kooxaha la imaanayo arimo lagu gaalaysiin karo hadana laga helayo wax ka hor istaagaya in la gaaleysiiyo waligood ayay soo bixi jireen, Culimaduna sidoo kale waligood way isku khilaafi jireen Takfiirintooda, qof iyaga ka mid ah oo sheegayna ma jirto in Mas'aladan uu kusoo arooray Ijtihaad go'an oo Ijmaac ah kaas oo reebaya in la baaro, lana dabagalo.[73]

---

*72 Jawaabaha Shabakadda Al-Xisbah Safxadda 199aad*

*73 Ku noqo Kutubka "dib u milicsi ku aadan Ijmaaca" –Safxadda 84aad*

Wuxuu meel kale ku yiri "cilaaqo kama dhexeyso in Culimadu ay ku ijmaaceen la dagaalanka kooxaha diiday Sharaa'icda islaamka ee banaanka yaalla, iyo **iney isku khilaafeen mas'alada gaalaysiinta iyo in kale**, si ay dadka qaar isugu dayaan iney ka dhigaan labada arin mid qur ah, islamarkaana la is dhex geliyo"[74]

Sheekh Abuu Qataada -ka hor inta uusan Munxarif ka noqon dhanka Dowladda- wuxuu yiri: (Haddii aan Koox ku xukunno inay tahay Koox riddo ah qasab miyay noqoneysaa in shaqsiyaatkeeda oo dhan ay Murtaddiin noqdaan, kadibna maku Xukumi karnaa inay Naarta ku waarayaan?. Baaritaanka Mas'aladaas waxay u baahan tahay dhiraan-dhiran iyo daraasad. Masa'aladaas waxay ka mid tahay Mas'aladaha uu Khilaafku geli karo.)[75]

waxaa la ogyahay in Manhajka Sheekh Abii Qataada ee ku aadan kooxaha awooda wax ku diida uu ka duwanyahay kan dowladda,[76] wuxuu leeyahay Sheekh Abii Muxamed Al-Maqdasi: "qaar ka mid ah kuwa gaalaysiiya Sheekh Abii Qataada waxay ku doodayaan in Sheekhu gaalaysiinin xillibaanada matalaya islaamiyiinta ee ku jira Baarlamaanada iyo in mid mid uusan u gaalaysiin askarta ciidamada Dawaaghiidda"[77]

Xittaa Muftigooda ama Mas'uulkoodii sharciga Turki Al-Bancali, wuxuu isku Khilaafidda Ijmaaca ee Mas'aladaas ka dhigay arrin macquul ah, oo la aqbali karo!!, wuxuuna ku yiri Fatwadiisa ku aadan Gaaleysiinta Shakhsiyaadka Kooxaha Mumtanicada ah: (Haa Xukunka Shakhsiyaadka Askarta iyo Booliiska **waa Mas'alo Khilaafi ah**.)[78]

Sheekh Cabdul Xakiim Xassaan oo ka tirsan golaha Sharciga ee Ururka Al-Qaacidda ee Khuraasaan wuxuu Baxthi ku saabsan Gaalnimada Askarta ku yiri: (Mas'aladaas kama mid aha Masaa'isha tiirarka iyo Ictiqaadka ee waa Masaa'il xiriir la leh fahamka waaqica, oo ay isku khilaafi karaan dadka eegaya Mas'aladaasi, midkoodna kuma noqonayo dembiile, Faasiq, iyo bidcoole, waxaan kaloo walaalaheyga ugu naseexeynayaa inay ku sifoobaan qalbi waasacnimo, marka ay baarayaan Masaa'isha Sharciga guud ahaan, gaar ahaan Masaa'ishaas muhiimka ah oo kale.)[79]

Sheekh Abuu Muscab As-Suuri isna, marka uu Mas'aladaas ka haldayo, Gaalnimo kuma xukmin cid ka tirsan Kooxdaas Mumtanicada ah, wuxuu yiri markii uu si dheer uga soo hadlay Kooxda Mumtanimcada ah: (Xaqiiqda Sharciga ah ee cad waxay tahay –Allah ayaase oge- in dhammaan dagaal-yahanadaas yacni Askarta Maamullada daba dhilifyada ah dhammaantood inay leeyihiin Xukunka Raayaatka iyo Kooxaha ay ka hoos dagaallamayaan, qofkii ka hoos dagaallama Raayada Xaakim Murtad ah, waxaan ula dagaallameynaa sida Dhaa'ifo riddo ah oo kale, qofkii ka hoos dagaallama Raayada Mareykanka, waxaan ula dagaallameynaa

74 *Jihaadka iyo Macrakada Shubahaatka Safxadda 30aad*

75 *Jihaad iyo Ijtihaad….Qiimeynta Manhajka*

76 *Baxthi uu Majaladda Al-Minhaaj ku qoray Sheekh Abu Qataada.*

77 *Kitaabka Axkaamta Masaajidda Diraarka iyo Xukunka ku daba tukashada Madaxda Dawaaghiida iyo Xildhibaannada –Safxadda 87aad.*

78 *Fatwada uu nambarkeedu yahay (7100) ee ku jirta Minbarka At-tawxiid Wal-Jihaad*

79 *Kutubka "Caddeynta iyo iftiimeynta in Xukkaamta Dawaaghiidda iyo Ciidamadooda ay Shakhsi ahaantooda gaalo yihiin –Safxadda 29aad*

Dhaa'ifo Kufri ah oo kale, sidaas oo ay tahay -ma bannaana in lagu tukado Meydkooda, mana lala duugayo Muslimiinta, iyadoo ay muhiim tahay in la caddeeyo **inaan Shakhsi ahaantooda la dul dhigeyn Xukunka gaalnimada**.)[80]

Waxaa la weydiiyay Sheekh Cali Al-Khudeyr : " Haddii la arko Koox Mumtanico ah oo ay ku dhex faaftay gaalnimada, sida u xukun tagida Daaghuutka, dhammaantood ma lawada gaaleysiin karaa, mise waa la kala saarayaa, wuxuu ku jawaabay : " ma banaanna in lawada gaaleysiiiyo."[81]

**Labo : Ijmaacu maku gun-tan yahay Gaaleysiinta Dhaa'ifada Mumtanicada ah?!**

Wuxuu yiri Sheekh Naasir Al-Fahad : (Waxaad ogaataa in Sheykhul islaam ibnu Teymiyah inuusan soo guurin Ijmaaca Fuqahada ee ku aadan gaaleysiintooda balse, uu soo guuriyey in la isku ijmaacay dagaalkooda. Saxaabaduna waxay isku raaceen in Qoladaasi lala dagaallamo, waxayna isku khilaafeen Xukunkooda, sidaas darteedna **qofkii aan gaalo ku tilmaamin lama dhihi karo wuxuu khilaafay Ijmaaca**.)[82]

Mid ka mid ah Imaamyada dacwada Najad Sheekh Cabdullaahi Abaa Badhiin wuxuu leeyahay: (Haddii qolo ay diiddo qeyb ka mid ah Shareecada Islaamka waa lala dagaallamayaa, xittaa haddii aysan gaalo aheyn, daartoodna waa daar islaam ah.)[83]

U fiirso hadalkiisa ah (Xittaa haddii aysan gaalo aheyn) yacnii waxaa laga wadaa waxaa dhici karta in qolo ay ka hor timaado qeyb ka mid ah Shareecada, haddana ay sii ahaadaan Muslimiin!

## Hadalka oo Kooban:

-Waxaan arkeynaa in dhammaan Culimadaasi ay noqonayaan kuwo uu Manhajkoodu uu inxiraafay [sida ka muuqata hadalka Cadnaani] ama waxay noqonayaan kuwo umadda u horseedaya Inxiraaf!!

-Turki Banacli wuxuu qoray Kitaab uu cinwaan uga dhigay (القلادة في تزكية شيخنا أبي قتادة), kaas oo uu ku amaanayo Sheekha, isagoona ku kulmiyay hadallada Culimada iyo Shuyuukhda Jihaadka ee ay ku amaanayaan Sheekh Abii Qataada, waxaana ka mid ah dadka uu soo qaadanayo Sheykhii Zarqaawi "Abuu Cabdalla Al-Muhaajir", Sheekh Faaris Az-Zahraani, iyo Mucjib Al-Dawsari. Wuxuuna Al-Bancali hilmaamay inuu Culimadaas ku daro Kariim Al-Majaadhi, kaas oo yiri: (Sheekh Abuu Qataada Al-Filastiini waa midkii i baray Caqiidada)[84], wuxuu sidoo kale hilmaamay in Sheekh Abuu Muscab Az-zarqaawi uu in badan soo xigtay kalimaatkii Sheekh Abii Qataada Al-Filastiini!

---

*80 Kutubka "Ku baaqidda Muqaawamo islaami Caalami ah –Safxadda 175aad*

*81 Kulan Furan oo uu qabtay Muntadaha As-salafiyuun –Safxadda 64aad*

*82 Fatwaaha "Al-xaayiriyah" Safxadda 28aad*

*83 Risaalooyinka Abaabdhiin (1/203)*

*84 Majaladda Sawtul Jihaad, Cadadka : 30, Safxadda 45aad*

Haddii Dowladdu ay matasho Salafiyada Jihaadka ee xaqiiqda ah, maxay Sheekh Abuu Qataada Culimadaas ugu tuuri waayeen Inxiraaf, ama ay u dhaleeceyn waayeen dadka aaminsan in gaaleysiinta Shakhsiyaadka Dhaa'ifada Mumtanicada ah ay tahay Mas'alo Khilaafi ah?!

# Been iyo Is-burin

• Wuxuu yiri Cadnaani oo la hadlaya Dr Ayman Al-Dawaahiri: (Adiga iyo **Umurradii kaa horreysay** maalinna nama weydiinin Waa kuma Umuradiinna?), iyadoo Sheekh Usaama Bin Laadin uu farriin ku socotay Hoggaanka Dowladda islaamiga ah ee Ciraaq uu ku yiri: (Way fiicnaan laheyd inaad macluumaad waafi ah naga siisaan Walaalkeen Abii Bakar Al-Baqdaadi.)[85]

• Cadnaani wuxuu yiri, Isagoo ka hadlaya Ururka Al-Qaacidda: waxay iska daayeen Xukuumadda Sacuudiga oo ku naalooneysa Ammaan, xilli ay xabsiyada ka buuxisay Culimada Umadda iyo Shabaabka Tawxiidka. Iyadoo la wada ogyahay in Al-Qaacidda ay horey u beegsatay Wasiirkii arrimaha gudaha Muxamed Bin Naayif ka dib weerar ka dhacay Qasrigiisa Sannadkii 2009,[86] waxay sidoo kale Al-Qaacidda weerartay Marin xuduudeedka "Al-Wadiica", waxay sidoo kale weerartay Xarunta Ciidamada Sirdoonka ee kuyaalla magaalada Sharuura ee Koonfurta Sucuudiga.![87] Markii Xukuumadda Sucuudigu ay xukun dil ah ku ridday qaar ka tirsan Culimada iyo dhallinyarada Jeelasheeda ku xirnaa waxay Al-Qaacidda soo saartay bayaan ay ku yiraahdeen: (Waxaan Allah kula ballameynaa in dhiigeenna uu ku hor gudboon yahay dhiigga Maxaabiisteenna, dhiigooda daahirka ahna ma qalali doono ka hor inta aan la daadin dhiigga Ciidamada Aala Sacuud, waxaan kaloo Allah kula ballameynaa inaysan noo cuntameyn inaan sii noolaanno annagoo aan surka ka jarin Xukkaamta Aala Sacuud.)[88]

---

*85 - Eeg warqadda tirsigeedu yahay (SOCOM-2012-0000019) oo ka mid ah warqadihii Abotta-Abad qeybteedii koowaad. Warqadahan waxaa faafiyey Mareykanka laakiin waa la xaqiijiyey saxnimadooda iyo in ay yihiin warqado rasmi ah sida walaalka Abuu Maryam Al-Azdi uu ka soo guuriyey Shaykh Abuu Yaxya Al-Liibi markii uu yiri: (Saxnimadooda waxaa xaqiijiyey Shaykh Abuu Yaxya Al-Liibi, wuxuuna yiri, waxaa ku jira faa'idooyin iyo xikmado) [Eeg Kitaabka Diyaargarowga Sharciga iyo midka Thaqaafiga gaar ahaan tixraaca ku jira safxada 20aad. Sidoo kale waxaa saxnimada qoraaladaas xaqiijiyey qaa'id ka tirsan Mujaahidiinta AlQaacida ee Jaziiratul Carab kaas oo ah Shaykh Naasir Bin Cali Al-Aanasi. Wuxuu ku sheegay qeybtii saddexaad ee wareysigii lala yeeshay markii uu yiri: (Haa waa kuwo dhab ah laakiin waxaa ku jira nusqaan balse si kasta oo ay ahaataba fariimaha Abotta-bad iyaga kaligood ayaaba madaraso ah, waxaana walaalaheena kula talineynaa in ay aqriyaan, kana faa'ideystaan waxyaabaha gudaheeda ku jira.*

*86 - Ururka AlQaacida wuxuu soo saaray laba filim oo muuqaallo ah oo ay ku soo gudbinayaan faafaahinta camaliyadda. Filimka koowaad waa midka cinwaankiisu ahaa: (Dhashii Muxamed Bin Maslamah) waxaana soo saartay mu'asasada Al-Malaaxim bishii Ramadaan ee sanadkii 1430 Hijriyada. Kan Labaadna waa filimkii ahaa (Waan Liibaanay Rabigii Kacbada baan ku dhaartaye, qeybtiisa labaad) waxaa isna soo saartay Mu'asasada Al-Malaaxim bishii Shawwaal ee sanadkii 1431 Hijriyada. Waxaana xusid mudan in waxa aan sheegeyno ay tahay dhacdooyinka xaqiijinaya beenta dowlada, mana jiro wax intaas dhaafsiisan.*

*87 - Ururka AlQaacida wuxuu soo saaray Filim muuqaal ah oo lagu soo bandhigayo camaliyada kaas oo cinwaankiisu ahaa (Gazwada loogu aargudayo Muslimaatka xabsiyada ku jira) kaas oo soo baxay Ramadaan 1435 Hijriyada.*

*88 Bayaan cadadkiisu ahaa (102) oo cinwaan looga dhigay: (Bayaan ku saabsan dilalkii loo geystay maxaabiista Mujaahidiinta ee ku jira xabsiyada Aala-Sacuud.*

• Al-Cadnaani wuxuu soo bandhigay waddo lagu dhameyn karo kala qeybsanaanta udhaxeysa kooxdiisa iyo Al-Qaacidda, wuxuu ku yiri Dr Ayman Al-Dawaahiri: (Waxaan ugu horreyn kuugu baaqeynaa inaad ka soo noqoto gefkaagii weynaa, aadna diido beycadii khaa'inkii dhagar-lowga ahaa "Al-jowlaani". Waxaa la yaab leh In Kalimaddii taas ka horreysay ee Cinwaankeedu ahaa "Kani ma ahan Manhajkeenna mana noqon doono) uu ku yiri hadalkan soo socda: "Khilaafka u dhaxeeya Dowladda iyo Al-Qaacidda **kuma saleysna Beyco**", haddii uusan khilaafku ku saleysan beyco, maxaad ugu dalbaneysaa Sheekh Ayman inuu diido beycadii Jowlaani?!

• Waxaa sidoo kale cajiib ah in Al-Cadnaani isagoo ceebeynaya Sheekh Ayman uu yiri: (Sheekh Usaama wuxuu kulmiyay Safkii Mujaahidiinta, adiguna waad kala jebisay, waadna kala dhantaashay), isagoo ula jeeda in Dr Ayman uu kala jebiyay Safkii Mujaahidiinta, balse markaas kadib wuxuu Cadnaani afkiisa ka yiri: "Waan kala fur fureynaa Jamaacaatka, waana kala jebinaynaa Sufuufta Kooxaha."!! waxay taasi ka dhigan tahay inuu isagu ku dhacay wixii uu ku dhaliilayay dadka kale!!!

• Sheekh Usaama Bin Laadin wuxuu yiri: (Umadda ayaa Xaq u leh Magacaabidda Imaamka [khaliifka), iyadoona Cadnaani oo sheeganaya in uu ku socdo dhabbihii Sheekh Usaama uu yiri: (Waxaan ku qaadanay "Khilaafada" Seefta afkeeda si khasab ah).

• Wuxuu yiri Cadnaani: (Waxaan bogaadinaynaa Walaalaheenna Qooqaaz, kuwaas oo nooga farxiyay doorashada amiirkooda Abii Muxamed Xafidahullaah), laakiin si kedis ah waxay Hey'adda Warfaafinta ee Wilaayada Dagistaan ay soo saartay Bayaan ay uga hadleyso xaaladda Qooqaaz, waxaana Bayaankaas lagu yiri: (Wararkii ugu dambeeyay ee naga soo gaaray Qooqaaz waxay sheegayaan in halkaas ay soo gaartay Fitnada Jamaacada Dowladda, iyagoo doonaya inay kala jebiyaan Safka Mujaahidiinta). Shalay waxaa kaa farxinayay midnimadooda, maantana waxa kaa farxinaya waa kala jebinta safkooda!!

• Dowladdu waxay Jabhatu Nusrah ku eedeysay inay gashay safka Kooxaha doonaya inay xaqiijiyaan danaha reer galbeedka kadib Bayaan rasmi ah oo ay soo saartay[89], iyadoo dhinaca kale Dowladdu ay tahay mida dooneysa inay xaqiijiso danaha reer galbeedka, laakiin waa qaabkee?!

Rashiid Al-Xabashi oo ahaa Mas'uul ka tirsan Hey'adda Ammaanka Qaranka ee Gobolka Xadru-Mowt, islamarkaana dowrooyin xagga Sirdoonka ku saaban kusoo qaatay dalka Mareykanka, wuxuu yiri isagoo ka sheekeynaya qorshaha Mareykanka ee ku aaddan dagaalka ka dhanka ah Mujaahidiinta:

(Waxay abuurayaan kala jab, qaabab kala duwan ayayna kala jabkaasi ku taageerayaan, illaa uu ka gaaro marxalad is-maandhaaf iyo gacan ka hadal ah oo u dhaxeeya Mujaahidiinta.)[90] Laakiin America maanta uma baahna inay abuurto kala jab u dhaxeeya Mujaahidiinta, ayna ka shaqeyso sidii uu kala jabkaasi u dhalin lahaa gacan ka hadal gudaha ah sababtoo ah waxaa jira dad howshaas ka kaafiyay. Abuu Muxamed Al-Cadnaani wuxuu ku dhex yiri kalimaddii cinwaankeedu ahaa: (Kuwa Gaaloobayoow waa la idinka adkaan) hadal ahaa sida tan:

---

*89 Bayaan ay Dowladdu faafisay kadib dhacdooyinkii Deyru-zuur, taariikhdu markii ay aheyd 09 Rabiicu Thani 1435*

*90 - Sarkaalkan waxaa gacanta ku dhigtay Ansaaru Shariicah, waxaana Vedio Muuqaal ah ka soo saaray Mu'assasada Al-Malaaxim, taariikhdu markii ay aheyd Muxaram 1436 kuna beegneyd November 2014*

(Waan kala geynaynaa Jamaacaatka, waan kala jebinaynaa Sufuufta Ururada, waan la dagaallameynaa Xarakaatka, Kooxaha iyo Jabahaatka. Waan kala jebinaynaa Guutooyinka iyo Ciidamada, illaa ugu dambeyntii aan ka bur burino Ururada).

Waxay arkeen Wasakhda ama Fiishka saaran indhaha dadka kale, waxayna hilmaameen midka indhahooda saaran!

============================

# Gunaanadkii:

-Dowladda Manhajkeeda cusub waxa uu ka dhigan yahay mid baal marsan Manhajka Salafiyada Jihaadiga, waxay tuureen dadka iyaga fikirkooda kasoo horjeeda, taas oo ah arrin aysan sameynin Culimada iyo Shuyuukhda ay sheegayaan inay jidkooda ku socdaan, Culimadaas ma waxay ahaayeen kuwo uu ku jiro jil-jileec diimeed mise waxay ahaayeen fulayo aan xaqqa sheegi karin?! Mise idinkaa (Yacni Dowladda) kala soocin Masaa'isha Khilaafka iyo Darajaatkiisa?!

- Dowladda qudheeda waxay ku dhacday arrimo ay sabab uga dhigtay inxiraafka Al-Qaacidda, haddii ay tiraahdo waan ka noqonay arrimahaasi, waana ka bari noqonay, waxaan weydiinaynaa: markaad arrimahaas ku jirteen ama aaminsaneydeen Manhajkiinna Munxarif miyuu ahaa?!

- Dowladda waxaa laga doonayaa inay Sinto labada Al-Qaaciddo, iyo inay qirto in labaduba inxiraaf ku dhaceen marka la cuskado arrimaha ay Dowladdu ku ceebeysay Al-Qaacidada Ayman, maxaa yeelay isla arrimahaas oo kale ayay aaminsanaayeen madaxda iyo umurada Al-Qaacidadii Usaama!

Haddaan tixraacno hadalka Dowladda; waxaa noo soo baxaya Natiijo ah: dhammaan Rumuuzta iyo hogaamiyeyaasha Salafiyada Jihaadiga waa Munxarifiin!

Sidaas darteed Manhajka Dowladdu waa Manhaj cusub, waxaana khalad ah in loo tiiriyo Manahajka Salafiyada Jihaadiga.

وآخر دعوانا أن الحمد لله رب العالمين.

